

# АЗИРЕТИ ПАЙГАМБАР ﷺ КАНТИП ТАРБИЯЛАГАН

*Осман Нури ТОПБАШ*

*Китеп акысыз таратылат*

УДК 29
ББК 86,38
Т 58

**Которгон:** Сагынбек Козуев
**Автор:** ТОПБАШ Осман Нури

Т 58 Азирети Пайгамбар кантип тарбиялаган /
Котор: С. Козуев. - Б.: 2018. 88 б.

ISBN 978-9967-9114-2-0

Бул китепте Мухаммед пайгамбардын (саллаллаху алейхи ва саллам) хадистеринин негизинде анын таалим-тарбия берүү ыкма-усулдары изилдеген.

Бул китеп Кыргызстан Мусулмандарынын дин башкармасы тарабынан тастыкталат. №102 01.11.2018 жыл.

Т 0403000000-18 УДК 29
ISBN 978-9967-9114-2-0 ББК 86,38


Нускасы: 1000 даана
Из-Басма басмаканасында басылды, Бишкек ш.,
Интергельпо, көч., 1а

Мазмуну

# АЛГЫ СӨЗ

Азирети Пайгамбарды *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Алла Таала өзү тарбиялаган. Ошондой эле ага инсандарды тарбиялоо милдетин жүктөп, аны ааламдарга ырайым жана мээрим пайгамбары катары жөнөткөн. Демек, Ал *(саллаллаху алейхи ва саллам)* инсандарга атайын жөнөтүлгөн тарбиячы, жетекчи жана жол башчы. Ошондуктан өзүбүздү жана балдарыбызды Жараткандын талаптарына ылайык тарбиялай билүү үчүн Анын элчиси болгон Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* тарбиялоо ыкмаларын жакшы билишибиз кажет.

Анын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* тарбиялоо ыкмалары же болбосо тарбия берүү, үйрөтүү системасынын мааниси өтө чоң. Себеби ал бардык жакшы кулк-мүнөз, жүрүм-турумдарга ээ болгон үлгүлүү инсан.

Ал – эң төмөнкү даражадан баштап эң жогорку даражадагы инсандарга чейин, ошондой эле кыяматка чейин жашай турган бүткүл адамзатка үлгү боло турган инсан.

Ал – Алла Тааланын ачык-айкын кереметы. Анын жасаган иштери жана берген көрсөтмөлөрү Алла Тааланын буйруктарын даана чагылдырып турат.

Сахабалар – анын тарбиясын алган өрнөктүү инсандар. Алар тавхид ишенимин (Алланын жалгыздыгын) жаюу үчүн жан үрөшкөн. Көптөгөн кыйынчылыктарга дуушар болуп, аларды сабырдуулук менен гана жеңип өтүшкөн. Көөдөнүндөгү оргуштаган такыбачылык сезимдери башка мусулмандарды да бир туугандай көрүп, дайыма аларга жакшылык кылууга үндөп турган.

Бул инсандар жакшы адеп-ахлагы аркылуу Азирети Пайгамбардан *(саллаллаху алейхи ва саллам)* алган тарбиясын күзгү сыяктуу башкаларга чагылдырган. Кара жанын карч уруп кызмат кылып, Алла Тааланын ыраазычылыгына ээ болушкан.

Алар эч качан унутулбайт. Алардын көзү өтүп кетсе да өрнөктүү жашоолору инсандардын жан дүйнөсүндө жашай берет.

Алла Таала Курани Каримде сахабаларды инсандарга өрнөк, үлгү деп көрсөтүп, өзүнүн ыраазычылыгына ээ болуу үчүн алардын жолун жолдоо керектигин айткан.

Сахаба – "дос, жолдош" дегенди билдирет. Алардын Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* болгон достугу сөз жүзүндө эле калган эмес, кыймыл-аракети жана руханий жан дүйнөсү менен дагы коштолгон.

Биз мусулмандар да сахабалар сыяктуу Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* сүннөтү менен жашап, анын жолун жолдошубуз керек.

Себеби аларды Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* тарбиялаган.

Кантип тарбиялаган?

Тарбиялоонун кандай ыкма-усулдарын колдонгон?

Инсандарды билимсиздиктен, караңгылыктан куткарып, изги маданияттын туу чокусуна кантип жеткирген?

Мына ушул жагдайларды изилдеп, Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* тарбиялоо ыкма-усулдарын үйрөнсөк жана аларды иш жүзүндө да колдоно билсек, биз да анын тарбиясынан өз үлүшүбүздү алган болобуз.

Бул китепте Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* хадистеринен пайдаланып, колдон келишинче анын тарбиялоо ыкма-усулдарын изилдегенге аракет кылдык.

Ийгилик – бир гана Алла Тааладан болот.

**Осман Нури Топбаш**
**2015-жыл.**

## Азирети Мухаммеддин тарбиялоо ыкмалары

## АЛ КАНТИП ТАРБИЯЛАГАН?

*"Мен мугалим болуп жөнөтүлдүм."*
(Ибн Маажа, Мукаддима, 17)

# АЗИРЕТИ ПАЙГАМБАРДЫН ТАРБИЯЛОО ЫКМАЛАРЫ

Ааламдардын сыймыгы болгон Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

“Мени Жараткан Алла тарбиялаган” деп айткан (ал-Жаамиус-сагир, I, 12).

Азирети Пайгамбарды Жараткан Алла Таала өзү тарбиялаган. Ошондой эле ал элчисине түздөн-түз Курани Карим жана ага ыроолонгон аяндар аркылуу тарбия берүүнү, үйрөтүүнү жол-жобосун көрсөткөн. Ошондуктан Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* үммөтүнө таалим-тарбия берүүдө айрым ыкма-усулдарды колдонгонун көрүүгө болот. Анын бул ыкмалары жана усулдары окутуп-үйрөтүүдө жана тарбиялоодо момун-мусулмандар үчүн эң негизги каражат экени күмөнсүз.

Бирок, биз буларды өзүбүздүн аң-сезимибизге жараша гана аңдай алабыз жана башкаларга да мына ушул дараметибизге жараша гана түшүндүрө алабыз. Ушул убакка чейин жазылган эч бир китеп Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* адеп-ахлагын, аруу кулк-мүнөзүн толук бойдон баяндай алган эмес.

## 1. АКЫРЫНДЫК МЕНЕН ТАРБИЯЛОО

Ислам дини келе электен мурун Араб коомчулугунда айрым жаман иштер өтө кеңири таркалган болчу. Мисалы, шарап ичүү, кумар ойноо жана сүткордук алардын жашоосунун бир бөлүгү болуп калган. Ислам келгенден кийин Курани Карим мындай иштерге дароо эле тыюу салган жок. Тескерисинче, акырындык менен тыюу салган.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* 23 жыл динге чакырган кылган болсо, бул тыюулар да ошончо жылга созулган.

Адам баласы да мына ушундай табиятта жаратылган. Мисалы, ымыркай тогуз ай эненин курсагында жатат, бул убакта да акырындык менен өсүп отуруп жарык дүйнөгө келет. Акырындык менен торолуп, өсүп-өнүгө баштайт, балагатка жетет, андан кийин бойго жетет, андан соң орто жашка келип, карылыка карай жол тартат. Демек, инсандын физикалык түзүлүшү да, акыл-эс түзүлүшү да мына ушундай тартиптин негизинде өсүп жетилет.

Ааламдын түзүлүшүндө да ушундай эле тартипти көрүүгө болот. Эч бир кубулуш кокустан эле дароо пайда боло калбайт. Алардын пайда болушу белгилүү бир убакыттын ичинде гана ишке ашат. Мисалы, жаз дароо эле келе калбайт. Жаздан мурда кыш болот, андан кийин гана акырындап жаз келет. Инсандын акыл-эси, дене түзүлшү да мына ушундай жол менен өнүгүп отуруп жетилет.

*"Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) Алланы көп зикир кылчу. Пайдасыз сөздөрдү сүйлөбөй, намазды узак окуйт эле. Кутпаны кыска окучу. Бирөөлөргө жактырбагандык менен мамиле кылбайт эле. Муктаждарга жардам берип, колунда жоктор менен бирге жүрүп, алардын муктаждыктарын жойгонго аракет кылчу"*

(Даарими, Мукаддима, 13)

Албетте, булардын баары Алла Таала тарабынан белгиленген мыйзамдар. Ошондуктан таалим-тарбия берүүдө да ушул мыйзамдарды эске алуу кажет. Оңойдон кыйынга карай, жеңилден оорго карай же болбосо кичинеден чоңго карай акырындык менен жол алуу керек.

Жөнөкөй акыйда маселесин түшүнө албаган кишиге калам илиминин терең маселелерин түшүндүрүүнүн пайдасы жок. Анын сыңарындай, жаш балдарга да алар түшүнө албаган кээ бир метафизикалык маселелер туурасында айтып берүү туура эмес.

Ошондуктан таалим-тарбияда, диний маселелерди түшүндүрүүдө окуучулардын, угуучулардын аң-сезим, түшүнүү деңгээлин эске алуу зарыл.

Аягында айтыла турган сөз эң башта айтыла турган болсо, анда угуучунун маселени түшүнбөй калышы ыктымал. Андыктан маселе ирети менен: алгач маселеге киришүү, андан кийин анын өзөгү, маңызы, аягында жыйынтыгы айтылса, дагы да түшүнүктүү болот.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Муаз бин Жабалды *(радиаллаху анху)* Йеменге жөнөтүп жатып төмөнкүдөй насаат айткан:

*“Сен азыр китеп ээси болгон (ахлу китап) коомго баратасың. Аларды Алладан башка Кудай жок экендигине жана менин Алланын элчиси экендигиме ишенүүгө чакыр. Эгер алар мына ушуларды кабыл кылса, андан кийин Алла Таала тарабынан күндө беш убак намаз окуу парз кылынгандыгын айт.*

*Буларды да кабыл алып, баш ийе турган болсо, анда колунда бар кишилердин мал-мүлкүнөн кедей-*

*кембагалдарга бериле турган зекеттин парз экендигин айт. Эгер буларды да кабыл кыла турган болсо, анда алардын эң баалуу малдарын тандап, терип алба! Кордук көргөн (мазлумдардын) кишилердин каргышынан корк. Себеби алардын дубасы менен Алла Тааланын ортосунда эч бир тоскоол болбойт."* (Бухари, Зекет, 41, 63; Муслим, Ыйман, 29-31).

*"Биз Азирети Пайгамбарды аң-сезимибизге жараша гана аңдай алабыз жана башкаларга да мына ушул дараметибизге жараша гана түшүндүрө алабыз. Ушул убакка чейин жазылган эч бир китеп Азирети Пайгамбардын адеп-ахлагын, аруу кулк-мүнөзүн толук бойдон баяндай алган эмес."*

Бул хадисте биз сөз кылып жаткан мына ушул акырындык менен тарбиялоонун негиздерин көрүүгө болот.

Ошондуктан адамдарга эң башта ишеним, ыйман негиздерин үйрөтүү керек.

Жундаб бин Абдулла *(радиаллаху анху)* мындай деген:

"Биз, эрезеге жетип калган бир нече өспүрүм Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жанында жүрчүбүз. Биз анын жанында жүрүп Куран үйрөнүүдөн мурда ыйманды үйрөндүк. Андан кийин Куранды үйрөндүк. Куран үйрөнүү менен ыйманыбыз дагы да бекемделди." (Ибн Маажа, Мукаддима, 9).

Акырындык менен тарбиялоо ыкмасы сабырдуулукту да үйрөтөт. Акыл-эси толук өсүп жетиле элек жаш балага "акыйкатты

түшүнбөй жүрөт" деп ачуулануунун эч бир мааниси жок. Тажрыйбасыз тарбиячылар өтө шашма келишет. Билген бардык маалыматын бир эле учурда же болбосо кыска убакыттын ичинде үйрөтүп, окуучунун же угуучунун мээсине баарын куюп салууга аракет кылышат. Ал эми Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бул жаатта да бизге туура жолду көрсөткөн.

Абу Абдуррахман ас-Сулами *(радиаллаху анху)* мындай деген:

Бизге Курани Карим үйрөткөн бир сахаба мындай деп айткан:

"Биз Азирети Пайгамбардан *(саллаллаху алейхи ва саллам)* он аят угуп, аны үйрөнүп, аны менен амал кылмайынча кийинки он аятка өтпөйт элек. Алланын элчиси бизге илим менен кошо амал кылууну да үйрөтчү." (Ахмад, V, 410;Хайсами, I, 165).

*"Жеңилдеткиле, кыйындаштырбагыла! Сүйүнчүлөгүлө, тажатып албагыла!"*

*(Бухари, Илим, 11)*

## 2. ТАРБИЯЛАНУУЧУНУ ЖАКЫНДАН ТААНУУ

Тарбия – инсанды өнүктүрүү, өстүрүү чеберчилиги. Ал эми ар бир инсан Алла Тааланын чеберчилигин чагылдырып турган үлгү. Бармак издери ар түрдүү болгон сыяктуу ар бир инсан да ар башка болот. Ошондуктан таалим-тарбия берүүдө

ар бир тарбияланууучуну жакындан таанып, ошого жараша мамиле кылуу керек.

## БААМ-ПАРАСАТ

Курани Каримдин бир аятында мындайча баяндалган:

**“Аларды жүздөрүнөн тааныйсың.”** (ал-Бакара, 273).

Парасат – тарбияланууучунун жүзүнөн анын ички дүйнөсүн түшүнө билүү өзгөчөлүгү.

Башкача айтканда, жүрөк менен мээнин функцияларын чогуу иштете билүү парасат болуп саналат.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* инсандардын эмне сурай тургандыгын жана кандай муктаждыгы бар экендигин алардын жүзүнөн эле билчү.

> *“Таалим-тарбияны оңойдон кыйынга карай же болбосо кичинеден чоңго карай акырындык менен ишке ашыруу керек.”*

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* башка бир хадисинде:

*“Момундун парасатынан сактангыла! Себеби ал Алланын нуру менен карайт”* (Тирмизи, Тафсир, 15/3127). Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бул хадисинде момун мусулмандар да парасаттуулук сыяктуу өзгөчөлүккө ээ экендигине ишарат кылууда. Сахабалардын жашоосунда буга тиешелүү көптөгөн мисалдарды көрүүгө болот.

Азирети Анастан *(радиаллаху анху)* келген бир риваяттын маанисинде төмөнкүчө баяндалган:

Күндөрдүн биринде Азирети Анас *(радиаллаху анху)* Азирети Осмондун *(радиаллаху анху)* жанына бара жатып жолдо бир аялды көрүп калат. Анын сулуулугу Азирети Анастын *(радиаллаху анху)* оюнан чыкпай коёт. Ошол боюнча Азирети Осмондун *(радиаллаху анху)* жанына кирип барат. Аны көргөн Азирети Осмон *(радиаллаху анху)*:

– Анас! Көзүңдөгү зынанын издери менен менин жаныма келдиңби? - дейт. Анын бул сөзүнө таң калып, ыңгайсыз абалда калган Азирети Анас *(радиаллаху анху)*:

– Алланын элчиси кайтыш болсо деле Алладан вахий келип жатабы? - деп сурайт. Азирети Осмон *(радиаллаху анху)* болсо:

– Жок. Бул деген көрөгөчтүк жана баам парасаттуулук, - деп жооп берген. (Kuşeyri: Risale: Beyrut 1990,s. 238).

*“Эскерткин! Анткени сен тек гана эскертүүчүсүң”*
(Гаашия, 21)

Бул жерде Азирети Хатижа *(разиаллаху анха)* энебиздин баам-парасаттуулугун да айта кетпесек болбойт. Ал Азирети Мухаммедге *(саллаллаху алейхи ва саллам)* пайгамбарлык милдети келе электен он беш жыл мурда аны сезген жана Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* ар тараптуу колдоо көрсөткөн.

Мындай өзгөчөлүк таалим-тарбиячылар үчүн өтө маанилүү нерсе. Адам баласы мындай өзгөчөлүккө жан дүйнөнүн руханий жактан өнүгүүсү менен гана жете алат.

# АР БИР КИШИНИН ӨЗГӨЧӨЛҮКТӨРҮНӨ КӨҢҮЛ БУРУУ

Жанындагы кишини тааныган адам ага мүнөзүнө жараша мамиле кылат. Бир эле мугалимдин окуучуларынын арасында түрдүү шарттарда чоңойгондор бар. Кээ бирөөлөрү интеллигенттердин үй-бүлөсүндө чоңойгон болсо, кээ бирөөлөрү карапайым үй-бүлөдө чоңойгон. Ошол эле учурда кээ бирөөлөрү бир үйдүн жалгыз баласы болгон болсо, кээ бирөөлөрү көп балалуу үй бүлөнүн перзенти.

Тарбиячылар ар бир кишинин жеке мүнөзүн билүүсү абзел. Көйгөлөрдү чечүүдө, ден соолукка байланышкан көйгөйлөрдү жана руханий жан дүйнөнүн ооруларын айыктыруу үчүн мунун пайдасы чоң.

Тарбиячы дайыма “кимдин көйгөйүн чечсең ал сага жакын болот” дегенди эстен чыгарбаганы оң.

Ал эми кимдир бирөөнүн көйгөйүн чечүү үчүн аны жакындан таануу керек.

“Таалим тарбия – инсанды өнүктүрүү чеберчилиги. Ал эми ар бир инсан Алла Тааланын чеберчилигин чагылдырып турган ачык айкын мисал.”

Азирети Пайгамбарды *(саллаллаху алейхи ва саллам)* ээрчиген сахабалардын ар бири жүрөгүндө канчалык сүйүү болгон болсо, ошончолук өлчөмдө гана андан пайдалана алган.

Демек, тарбиячынын маалыматы канчалык көп болсо болсун, окуучуларанын акыл-эс, аң-сезимине жараша гана андан пайдалана алат.

Ошондуктан Азирети Мавлананын төмөнкү сөздөрүн унутпоо керек:

*“Канчалык көп билсең билгин, бирок айткан сөздөрүң угуп жаткан киши түшүнгөнчөлүк гана мааниге ээ.”*

Башкача айтканда, мугалим менен тарбиячы окуучулардын кабыл алуу, түшүнүү деңгээлине жараша түшүндүргөнгө керек. Кабыл алуусу начар окуучуларга деңгээлинен жогору түшүндүрүүгө аракет кылууубакытты коромжу кылуу болуп саналат.

Албетте, мунун тескериси да болушу мүкүн. Тарбиячынын маалымат көөдөнү өтө кенен болуп, бирок аны башкаларга жеткирүү жөндөмү жок болсо, анда дилгир окуучуларга пайдасыз болуп, убактыларын ысырап кылган болушат. Экинчи жагынан окуучунун даражасы берилген маалыматты андап, түшүнө турган даражада болуусу керек.

*Курани Каримде мындайча баяндалган:*
*“Сен аларды (кедейлерин) жүздөрүнөн тааныйсың.”*
(Бакара, 273)

Себеби Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Ибни Аббаска *(радиаллаху анху)*:

*“Эй, Ибни Аббас, адамдарга алардын акыл-эси жетпей турган же болбосо түшүнө албай турган нерселерди айтпа. Эгер айта турган болсоң, анда бул нерсе алардын фитнага түшүүсүнө себеп болот” деп насаат айткан.* (Дайлами, V, 359).

Азирети Умар *(радиаллаху анху)* Куран окуганды жана шарият өкүмдөрүн үйрөтүү үчүн Муаз бин Жабал *(радиаллаху анху)*, Убаада бин Саамит *(радиаллаху анху)* жана Абу Дардаа *(радиаллаху анху)* деген сахабаларды Шам аймагына жөнөткөн. Аларды жөнөтүп жатып төмөнкүдөй баалуу насааттарын айткан:

“Таблиг (дааватты) жана таалимди (илим үйрөтүүнү) Хумус шаарынан баштагыла. Адамдардын акыл-эси, ой жүгүртүүсү ар кандай болгондуктан алардын айтылган маалыматты кабыл алуу жөндөмү да ар кандай болот. Кээ бирөөлөрү айтылган нерсени өтө тез түшүнүп кабыл алышат. Мындай кишилерди тапсаңар алардан пайдалангыла. Куран үйрөнүү үчүн келген кээ бир окуучуларды мына ушундай жөндөмдүү кишилерге жөнөткүлө. Хумус шаарындагы таалим-тарбия иштерин белгилүү бир нукка салып алгандан кийин бирөөңөр ошол жерде калсын, бирөөңөр Шамга, бирөөңөр болсо Палестинага баргыла.”

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* таблиг кылуу максатында бирөөгө Курани Карим окуй турган болсо ошол кишинин абалына жараша аят жана сүрөлөрдү тандап окучу.

Жыйынтыктап айта турган болсок, мугалим ар бир окуучунун руханий жан дүйнөсүнө таасир бере турган жолду табуусу керек. Эгер мындай жол таба албай турган болсо, анда жемиштүү натыйжа алалбайт. Албетте, бул нерсе мугалимдин тарбиялоо ыкма-усулдарын билүүсү менен гана ишке ашат.

*Тарбиячы дайыма “кимдин көйгөйүн чечсең ал сага жакын болот” дегенди эстен чыгарбаганы оң.*

Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* маданияты, үрп-адаты жана дүйнө таанымы ар башка болгон кишилер келишчү. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам*) болсо алардын ар биринин тилин таап, мүнөзүнө жана муктаждыктарына жараша мамиле жасаган. Суроолоруна да ушундай таризде жооп берген Мисалы:

– Кайсы иш эң артык? - деп суроо сураган бир канча кишиге алардын абалына жараша ар башка жоопторду берген:

– *Аллага ыйман келтирүү, Алла жолунда жихад кылуу жана кабыл болгон ажылык!* (Бухари, Хажж, 4).

– *Алланы зикир кылуу!* (Муватта, Куран, 24).

– *Алла үчүн жакшы көрүү!* (Абу Давуд, Сүннөт, 2).

– *Намаз!* (Ибн Маажа, Тахаарат, 4).

– *Ата энеге кызмат кылуу!* (Ибнул Асиир, Усдул гаааба, IV, 330).

– *Хижрат!* (Насаи, Байат, 14).

Мына ушинтип бир эле суроого ар түрдүү жооп берүү аркылуу ар бир кишинин абалына жараша насаатын айткан. Себеби Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жанындагы кишинин муктаждыгын, мүмкүнчүлүктөрүн жана абалын көрөгөчтүк менен билип турган. Ошого жараша ал кишиге багыт берген. Мисалы:

– Садаганын эң сооптуусу кайсы? - деп сураган Абу Хурайрага *(радиаллаху анху)*:

– *Кембагал кишишин күч-кубаты менен башкаларга жардам берүүсү, - деп жооп берген.* (Абу Давуд, Закат, 40).

*Увайс ал-Караани:*
*"Уйкуга жаткан учурда өлүм сенин жаздыгыңдын астында турганчалык жакын экендигин сез.*
*Ал эми ойгоо учурда аны көз алдыңда элестет."*

Себеби Абу Хурайра *(радиаллаху анху)* колунда жок, кембагал сахаба эле.

Ушул эле суроо менен кайрылган Саад бин Убадага *(радиаллаху анху)*:

– Кудук каздырып, суу чыгаруу, - деп жооп берген (Абу Давуд, Закат, 41). Себеби бул сахаба бардар жашаган, уруу башчысы эле.

Бир киши Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* келип насаат сурады. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* ага:

– Ачууланба! - деди. Ал киши дагы бир нече жолу сурады. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* да ар сураган сайын

– Ачууланба! - деп жооп берди. (Бухари, Адаб, 76).

Демек, Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бул кишинин өтө тез ачуулана турган өзгөчөлүгү бар экендигин көрө алды.

Укба бин Аамир *(радиаллаху анху)* Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* келип:

– Оо, Алланын элчиси, азаптан кантип кутулабыз? - деп сурайт. (Анын руханий жан дүйнөсүн жана муктаждыгын көрө алган) Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– Тилиңе ээ чык, үйүңө киргин да, көп-көп көз жаш төгүп ыйла, - деп жооп берет (Тирмизи, Зухд, 61).

Демек, мугалим да окуучуларынын кемчиликтерин, катачылыктарын, туура эмес жактарын көрө билип, ага мындай нерселерден кутулуунун жолдорун көрсөтүшү керек.

*Увайс ал-Караани:*
*"Күнөөнүн кичинелигине караба. Аны күнөө деп белгилеген Заттын улуулугуна кара!"*

## ОКУУЧУЛАРДЫН ДЕҢГЭЭЛИН ТЕКШЕРҮҮ

Мугалим окуучулардын сабакты өздөштүрүүсүн текшерип турушу керек. Текшерүүнүн натыйжасында деңгээли төмөн болгон окуучуларга дагы да өзгөчө көңүл буруп, сабакты жакшы өздөштүрүүлөрү үчүн аларга жардам бериши, ал эми деңгээли жогору болгон окуучуларга да өзгөчө мамиле жасап, алардын сабакка, окууга болгон шыгын дагы да арттырышы зарыл.

Албетте, класстагы бардык окуучунун деңгээли бирдей болбойт. Ошондуктан сабак өтүүдө, тарбия берүүдө буга өтө көңүл буруу керек болот. Ал эми бул нерсе көз жаздымда калтырылса, деңгээли жогору окуучулар сабактан тажай баштайт, деңгээли төмөн окуучулар болсо сабакты түшүнбөй кыйналышат. Мындайга жол бербөө үчүн ар бир окуучуга деңгээлин аныктап, сабакты баарына кызыктуу боло тургандай, баары бирдей пайдалана ала тургандай кылып өтүү керек.

Жан дүйнөнүн деңгээлин адамдын окуган намазына карап баамдай алган көрөгөчтүктү төмөнкү мисалдан көрсөк болот:

Абул-Аалия *(радиаллаху анху)* мындай деген:

“Биз хадис үйрөнүү үчүн бирөөгө барганыбызда алгач анын намаз окуганына карайт элек. Эгер намазды туура жана так окуй турган болсо, “Намазды жакшы окуган киши калган иштерин да жакшы жасайт” деп ал кишинин жанына отуруп сабак алчубуз. Эгер намазын эптемей кылып окуп коё турган болсо, анда “Намазды эптемей кылып окуган киши башка иштерин да кыйратпайт” деп ал жерден туруп кетчүбүз.” (Дарими, Мукаддима, 38/429).

## ОКУУЧУНУН АБАЛЫН СЕЗЕ БИЛҮҮ

Мугалим окуучусунун кандай абалда экенин анын жүзүнө карап биле ала тургандай болушу шарт. Анын көйгөйлөрүн, дарт-арманын билбей туруп эле дайыма ага бир нерселерди үйрөтүүгө аракет кылуу жакшы натыйжа бербейт. Себеби ал кишинин акыл-эси, ой пикири көйгөйлөрү менен алек болот.

*“Силерди “Лаа илааха иллаллах, вахдаху лаа шариика лах” деп айтууга чакырамын. Мен – Анын пендеси жана Элчисимин! Эгер муну кабыл ала турган болсоңор, анда бейишке кирүүңөргө кепилдик беремин!”*

(Белазури, I, 119, 120)

Малик бин Хувейрис *(радиаллаху анху)* мындай деген:

Биз, бирдей курактагы бир канча киши жыйырма күндөй Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) менен бирге жүрдүк. Ал өтө ырайымдуу жана мээримдүү инсан эле. Ал биздин үй-бүлөбүздү сагынып жүргөнүбүздү байкап жүрчү. Бир күнү баарыбызды чакырып алып үй-бүлөбүз жөнүндө сурады жана мындай деди:

*"Үй-бүлөңөргө баргыла жана алар менен чогуу болгула. Аларга керектүү болгон бардык нерсени үйрөтүлө."* (Бухари, Азан, 18).

Бул мисалда да баяндалып өткөндөй, мугалим окуучусунун жеке, үй-бүлөлүк жана ден соолукка байланышкан көйгөйлөрүн билип, ошого жараша ага жардам бергенге аракет кылышы керек. Мындай мамиленин таалим-тарбия берүүдө өтө маанилүү орду бар.

## БАЛАГА КОШУЛУП БАЛА БОЛУУ

Жаш балдар менен алектенген мугалим жана тарбиячылар убагы келгенде аларга кошулуп өзү да жаш бала болуп, алардын жан дүйнөсүнөн орун алууга аракет кылуусу шарт. Албетте, мындай учурда өтө ашыкча кетпей, өзүнүн аброюуна шек келе турган ар кандай кыймыл-аракеттерден да алыс болушу зарыл. Алар менен кошо ойноп, тамашалашып, айтор бала менен кошо бала болот. Ошентип гана окуучуларынын жан дүйнөсүнөн орун таап, алардын сүймөнчүлүгүнө ээ болот.

> *"Саптарыңарды түздөгүлө. Эгер саптарыңыр ийри болсо анда ал ийрилик жүрөктөрүңөргө да таасир этет."*
> (Ахмад, IV, 304)

Бул маселе боюнча Азирети Пайгамбардан *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жашоосунда көптөгөн мисалдарды көрүүгө болот:

Күндөрдүн биринде Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* мечиттен чыгып үйүнө кайтып келаткан болчу. Жолдо ойноп жүргөн жаш балдар Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* келип:

– Хасан менен Хусейинге дайыма бир нерселерди бересиз. Бизге да бербесеңиз, анда сизди коё бербейбиз, - деп жолун тороп алышат. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* болсо Азирети Билалга *(радиаллаху анху)* карап:

– Билал! Барып үйдү карап, эмне тапсаң алып кел. Өзүмдү бул балдардан сатып алайын! - дейт.

Азирети Билал үйгө барып жети-сегиз жаңгак таап келет. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* аларды жаш балдарга берип, алардан өзүн сатып алат. Андан кийин:

– Бир тууганым Юсуфту *(алейхи салам)* өтө аз акчага сатышкан эле. Мени да жети-сегиз жаңгакка сатышты! - деп тамашалашат.

Азирети Анас *(радиаллаху анху)* мындай деген:

АзиретиПайгамбар*(саллаллахуалейхивасаллам)* инсандардын эң адеп-ахлактуусу болчу. Менин эми гана сүттөн чыккан Абу Умайр деген иним бар эле. Ал үйүбүздө багып жүргөн Нугайр деген куш менен көп ойночу. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бизге зыяратка келген сайын:

– Эй, Абу Умайр! Нугайр эмне кылып жатат! - андан сурап турчу. (Бухари, Адап,112).

*"Силер көптөгөн жардамдарды аласыңар, көптөгөн олжого ээ болосуңар жана көптөгөн аймактарга ээлик кыласыңар. Мына ушул күндөрдү көргөн кишилер Алла Тааладан корксун. Жакшылыка чакырып, жамандыктан кайтарсын....."*
(Тирмизи, Фитан,70/2257)

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жаш балдар менен жакын мамиледе болуп, ошол эле учурда аларга динди да үйрөткөн. Хадистин уландысында Азирети Анас *(радиаллаху анху)* мындай деген:

"Кээде Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* биздикине келген учурда намаз убактысы кирип калчу. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* дароо үстүндө отурган килемди шыпырып тазалап, үстүнө суу себүүнү айтат эле. Биз да анын айтканын аткарчубуз. Андан кийин

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* намазга турчу. Биз да аны менен жамаат болуп намаз окучубуз.”

## ОКУУЧУЛАРДЫН ЖӨНДӨМҮН ӨНҮКТҮРҮҮ КЕРЕК

Таалим-тарбия – өтө чоң байлык. Мугалим менен тарбиячы мына ошол байлыгын жана күч-кубатын дагы да көбүрөөк пайда таба турган тармакка – келечектин улуу инсандарын өстүрүп-жетилтүүгө жумшаганга аракет кылышы керек.

Мугалим жөндөмдүү окуучуларга өзгөчө көңүл буруп, алардын жөндөмүн дагы да өнүктүрүүгө шарт түзүп бериши керек.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* илим алууга жөндөмдүү жана руханий жан дүйнөсү кенен болгон “асхабу суффа” деп аталган сахабаларга өзгөчө мамиле жасап, аларга көбүрөөк убакыт бөлгөн.

Белгилүү сахаба Абдуллах ибн Масуд Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* сахабаларга берген тарбиясынын натыйжасында жан дүйнөсүнүн канчалык өнүккөнүн мындайча баяндайт:

*“Алла Таалага касам ичип айтамын! Алла Тааланын назарында дүнүйө жана мал байлык ушул өлүп жаткан улакчалык да мааниге ээ эмес.”*
(Муслим, Зухд, 2)

“Анын жан дүйнөсүнөн бизге өткөн таасирлерден улам кээде жутуп жаткан тамагыбыздын зикир кылганын уга турган абалга жеттик.” (Бухари, Манакыб, 25).

Мына, кандай гана берилгендик, кандай гана жан дүйнө!

Азирети Анастан *(радиаллаху анху)* келген бир риваятта мындайча баяндалган:

Күндөрдүн биринде Абу Талха *(радиаллаху анху)* Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жанына барып калат. Ал *(саллаллаху алейхи ва саллам)* өйдө туруп алып асхабу суффага (мечиттин айланасындагы бөлмөлөрдө жашаган сахабаларга) Куран үйрөтүп жаткан. Ушунчалык ачка болгондуктан ийилип калган белин түз кармоо үчүн курсагына таш байлап алган эле.

Мына, Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жана анын сахабаларынын эң маанилүү иштери Алланын китебини үйрөнүп, башкаларга үйрөтүү, аны түшүнүп башкаларга да түшүндүрүү болгон. Алардын эң чоң арзуу-тилеги Кураны Каримди кайра-кайра окуу жана кайра-кайра угуу болгон. (Абу Нуайм, Хилйетул авлия, Байрут, 1967, I, 342).

Абу Хурайра эң көп хадис риваят кылган сахаба. Кантип ушунча көп хадис риваят кылганын сурагандарга мындайча жооп берген:

“Мухажир бир туугандарыбыз соода менен, ансар бир туугандарыбыз болсо дыйканчылык жана курма бактары менен алек болуп жүргөн учурда мен кээде ачка, кээде ток болуп Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жанында жүрдүм. Башкалар укпаган, башкалар көрбөгөн канчалаган окуяларга күбө болдум жана башкалар билбеген канчалаган маалыматтарды уктум. Ошондой эле

башкалар жаттабаган канчалаган хадистерди жаттадым.” (Бухари, Илим, 42).

*Азирети Абу Бакр (разиаллаху анх) мындай деген: “Сабырда зыян, кайгыда пайда жок.”*

Жыйынтыктап айта турган болсок, мугалим окуучуларынын жөндөмүн көрө билип, аны дагы да өнүктүрүүгө милдеттүү.

Ошондой эле окуучулардын эмнеге жөндөмдүү экендигин изилдеп жаткан учурда да өтө кылдат мамиле жасашы керек. Ар кандай сырткы таасирлерден улам, кайсы бир окуучунун жөндөмүн көрө албай, аны жөндөмсүз катары баалап, четке сүрүп коюу да өтө жоопкерчиликсиз мамиле болуп саналат.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бир кишинин сонун дуба кылганын угуп калат да, аны жанына чакырып, кылган дубасы үчүн ага белек берет. Бул окуяны биз сөз кылып жаткан маселеге байланышкан өтө сонун мисал десек болот. (Хайсами, X, 157-158).

# МАКСАТТЫ ТУУРА ЖОЛГО БАГЫТТОО

Мугалим окуучуларынын жөндөмүн, шыгын аныктап, алардын максатын туура жолго, жан дүйнөнү ар тараптуу өнүктүрүүгө багыттайт. Алардын максатын, күч-кубатын жана убактысын арзыбаган нерселерге алмаштыруу сыяктуу жеңил ойлуулукка тоскоол болот.

Мисалы, эр жүрөктүк, тайманбастык – өзгөчө сапат, буларды эл-жердин намысын коргоого, ар кандай жаман көрүнүштөрдүн, бузукулуктардык жайылышына тоскоол болууга колдонуу дагы да пайдалуу болот.

Төмөнкү окуя Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жөндөмдүү инсандарга туура багыт бергендигин көрсөтүп турат:

“Тарбия берүүдө окуучуларга өмүр бою керектүү болгон, жада калса жашоосунун бир бөлүгү боло турган пайдалуу адаттарды калыптандырууга жана жакшы иштерди үйрөтүүгө аракет кылуу керек. ”

Ухуд согушунда салгылашуу өтө күчөп турган учурда Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* колуна кылычын алып:

– *Муну менден ким алат?* - деп сурады.

Сахабалар:

– Мен аламын! Мен аламын! - деп баары колдорун сунуп калышат. Ошондо Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– Ким бул кылычтын акысын берип, аны татыктуу колдонуу үчүн менден алат? - деп дагы сурады. Сахабалар болсо бул жолкусунда кылычты алуудан тартынып калышты.

Абу Дужаана *(радиаллаху анху)* ордунан туруп:

– Оо, Алланын элчиси! Ал кылычты татыктуу колдонуу үчүн мен аламын, - деди. (Муслим, Фадааилус сахааба, 128).

Андан кийин Абу Дужаана *(радиаллаху анху)* кылычты колуна алып:

– Оо, Алланын элчиси! Муну кантип акысын берип колдоном, - деп сурады.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– Анын акысы – эки буктөлүп калганга чейин душман менен салгылашуу, - деп жооп берди. Абу Дужаана (радиаллаху анху) кылычты алып, кызыл кездеме менен башын байлап, мусулман аскерлер менен мушрик аскерлердин ортосунда чоң чоң кадам таштап, алга көздөй бара жатты. Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) анын мындай эр жүрөктүк менен таштаган кадамдарын карап туруп:

– Эгер Алла Таала башка максат менен ушундай кадамдарды таштаган кишини көрсө, анда ал кишиге ачууланмак! - деди. (Ибн Хишам, III, 11-12).

*"Кимде-ким имам боло турган болсо намазды өтө узун окубасын. Себеби анын артында улгайгандар, балалуулар жана зарыл иши болгон инсандар болушу мүмкүн"*

(Бухари, Илим, 28).

## 3. ИШ ЖҮЗҮНДӨ КӨРСӨТҮП ҮЙРӨТҮҮ

Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* башка бирөөлөрдөн талап кылган адеп-ахлак эрежелерине алгач өзү көңүл бурчу. Азирети

Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* мындай эрежелерге өзү амал кылып, андан кийин гана башкаларга үйрөтчү.

Мындай өзгөчөлүк Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* алып келген диндин туура экендигинин эң чоң далили. Себеби Алладан бир буйрук келген болсо, эң алгач ал буйрукту өзү аткарган. Бир нерсеге тыюу сала турган болсо, эң алгач өзү ошол ишти таштаган. Бирөөгө насаат айтып эле тим болбостон айткандарын өзү да ишке ашырган. Алла Тааланын азабын кабар берип, адамдарды андан коркууга чакырган. Ошол эле учурда андан эң катуу корккон киши кайра эле өзү болгон. Башкаларды Алла Тааланын мээриминен, ырайымынан үмүткөр болууга үндөгөн. Ошол эле учурда өзү да аны эң көп үмүт кылган.

Азыркы учурдагы таалим-тарбия берүүдө мына ушуга анчейин деле көңүл бурулбай келет эмеспи. Бул өтө чоң кемчилик, өксүк. Ошон үчүн мугалим жана тарбиячылар бул нерсени көз жаздымда калтырбай, айтканы менен кылганынын төп келишине өтө маани берүүлөрү керек.

## ТЕОРИЯДА ЖАНА КИТЕП БАРАКТАРЫНДА ЭЛЕ КАЛБОО

Жогоруда да айтып өткөндөй, мугалим менен тарбиячы окуучуларга үйрөтө турган нерселерин эң алгач өздөрү ишке ашыруусу өтө керек. Мына ошентип алар айткандарынын жөн гана теорияда, китеп барактарында куру сөз болуп калып калуусунун алдын алган болот. Өзгөчө диний тарбия берүүдө практика же болбосо амал кылуу өтө маанилүү.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Исламды толук жашаган жана мына ошол аркылуу инсандарды динге чакырган. Анын бул ыкмасын сахабаларына да үйрөткөн. Ошондой эле дайыма жылмаюу тартуулап, Исламдын бактылуулук дини экендигин чагылдырган.

*"Инсандарга жакшылык кылуу кишини кырсык, балээлерден коргойт."*
(Азирети Абу Бакр)

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Бадр согушунда колго түшүрүлгөн туткундарды мадиналык жаш балдарга окуганды жана жазганды үйрөтүү үчүн мугалим кылып дайындаган. Эгер Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* кааласа бардык жаш балдарды бир жерге топтоп сабак бердирмек. Бирок, ал андай кылган жок. Ал туткун мугалимдерди сахабалардын үйлөрүнө жөнөттү. Алар сахабалардын турмушу жана жашоо шарты менен жакындан таанышышты жана алардын жашоосунан таасирленип көпчүлүгү Исламды кабыл алышты.

Мусаб бин Умайрдын *(радиаллаху анху)* бир тууганы Абу Азиз өзүнүн башынан өткөргөн окуяны мындайча баяндаган:

"Бадр согушунда туткунга түшүп калдым. Мени ансарлардан болгон бир жамаатка кошуп беришти. Ошол учурда Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* биз тарапка келип *"Туткундарга өтө жакшы мамиле кылгыла"* деп айтып кетти. Анын бул айтканын орундатуу үчүн ансар сахабалар күндө эрте менен жана кечинде өздөрүнө бөлүнгөн нанды мага берип, өздөрү курма жеп жан багышты.

Мен да уялганыман мага берген нанды аларга кайра берчүмүн. Бирок, ал сахаба ооз да тийбестен нанды кайра мага кайтарып берчү.” (Хайсами, VI, 86; Ибн Хишам, II, 288).

Башка аймактардан же болбосо өлкөлөрдөн келген конокторду Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Мадинадагы сахабалардын үйлөрүнө бөлүштүргөн. Ошентип келген коноктордун мусулман үй-бүлөлөрдүн жашоо шарты, турмушу менен жакындан таанышуусуна шарт түзүп берген. Ислам дини канчалык сөз менен айтып түшүндүрүүгө аракет кылынса да, аны амал жүзүндө ишке ашыруунун ордун баса албайт.

Азирети Анастын *(радиаллаху анху)* айтуусуна караганда: “Расулуллах *(саллаллаху алейхи ва саллам)* намазга турган учурда мухажир жана ансар сахабаларды да дароо артында намаз окуп, намазды жакшылап көрүп, үйрөнүп алуусун айтат эле.” (Ибн Маажа, Салат, 44).

Мугалим окуучуларын кара курсактын гана камын ойлогон эмес, көңүлү таза, көөдөнүндө кири болбогон инсан кылып тарбиялашы керек.

Мисалы, даарат алууну үйрөткөн киши аны сөз менен түшүндүрүп бербестен, колуна кумганды кармап, өзү даарат алып көрсөтсө, мына ошондо аны көрүп тургандар дагы да жакшы үйрөнөт.

Бир гана даарат же намаз эмес, адамдар менен болгон мамиле жана адеп-ахлактык тарбиялар да ушундай жол менен үйрөтүлүшү керек; Мисалы, бирөөгө жардам берүү үчүн үйүнөн чыгып жаткан киши: “Улум же кызым! Жүр! Тиги жерде бир кыйналган, бечара киши бар экен. Ошого барып жардам берип келели” деп аларды да ээрчитип алсын. Же болбосо

ооруган бирөөнү зыяратка жөнөгөн болсо: “Тиги киши сыркоолоп калыптыр. Жүр, экөөбүз барып ал-абалын сурап келели” деп ээрчитип алышы керек. Мына ушундай тарбия балдардын жан дүйнөсүнүн түпкүрүнөн орун алат.

## ҮЛГҮ БОЛУУ

Адам баласы өзүнө жол башчы боло турган, жолун жолдоп, анын изи менен жүрө турган адамды издейт. Азирети Пайгамбар (*саллаллаху алейхи ва саллам)* пайгамбардык берилгенден баштап кыяматка чейин жашай турган бардык адамзатка жол башчы. Ошондуктан ал бир хадисинде мындай деген:

– *Мен кантип намаз окуган болсом, силер да ошентип намаз окугула.”* (Бухари, Азан,18).

Күндөрдүн биринде бир киши Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* келип даараттын кантип алынарын сурады.

*Мугалим бир гана теориялык билим берүү менен чектелип калбастан, окуучулардын жан дүйнөсүн өнүктүрүп, түрдүү сырлар жана хикматтарга болгон кызыгуусун ойготуу керек.*

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* ал кишиге кантип даарат алынарын, ар бир мүчөнүн үч жолудан жуула тургандыгын көрсөтүп, аягында мындай деди:

– *Даарат мына ушундай алынат. Кимде-ким бул дааратка алымча-кошумча кыла турган болсо, чектен чыгуу, зулумдук кылуу сыяктуу өтө жаман иш жасаган болот.”* (Насаи, Тахарет, 105).

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* ажылык кылган учурда мусулмандарга үйрөтүү жана иш жүзүндө көрсөтүү үчүн ажылыктын көпчүлүк парз амалдарын төөнүн үстүндө орундаткан. Ажылык учурунда инсандарга мындай деген:

– *Оо, адамдар! Ажылык амалдарын менден үйрөнүп алгыла. Билбейм, балким бул менин акыркы ажылык ибадатым болушу да мүмкүн.”* (Ахмад, III, 318; Муслим, Хажж, 310).

## 4. МҮМКҮНЧҮЛҮКТӨРДҮ КОЛДОН ЧЫГАРБОО

Мугалим же тарбиячы мүмкүнчүлүктөрдү күтүп отура бербейт. Тескерисинче, дайыма изденип,мүмкүнчүлүк жаратканга аракет жасайт.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* он үч жыл бою дин үчүн мээнет кылды. Ал “Кимге керек болсо мага келсин, мен ага түшүндүрүп берейин” деп үйүндө отуруп алган эмес. Динди түшүндүрүү үчүн Таиф шаарына барып таш бараңга кабылды. Артка кайтып келе жатып жолдо бир кул менен таанышты жана бул мүмкүнчүлүктөн пайдаланып аны дароо динге чакырды. Мына ошентип ал *(саллаллаху алейхи ва саллам)* эч бир мүмкүнчүлүктү колдон чыгарган эмес.

*Азирети Умар (радиаллаху анху):*
*“Ишенимиңе жараша амал кылбасаң,*
*амалыңа жараша ишенип баштайсың.”*

Азирети Умар *(радиаллаху анху)* мындай деген:

Бир жолу Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бир топ туткунду алып келишти. Алардын арасында баласын өтө сагынгандан улам көчөдө көргөн ар бир баланы кармап алып кучактап, аны эмизүүгө аракет кылган бир аял бар эле. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жанында отургандарга кайрылып (жанагы аялга ишарат кылып):

– *Бул аял өз баласын отко таштаашы мүмкүнбү? Кандай дейсиңер?* - деп сурайт. Ал жерде тургандар:

– Андай болушу мүмкүн эмес, - деп жооп беришет. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– Мына, Алла Тааланын пенделерине болгон мээрими бул аялдын баласына болгон мээриминен дагы да күчтүү, - деп айтты. (Бухари, Тооба, 22).

Башка бир күнү Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Азирети Абу Бакрдын *(радиаллаху анху)* көчөт тигип жатканын көрүп мындай деп сурайт:

– Абу Хурайра, эмне тигип жатасың?

Абу Хурайра *(радиаллаху анху)*:

– Өзүм үчүн көчөт тигип жатам, - деп жооп берет. Ошондо Алланын элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

“Мен мусулмандардын баш калкалоочу жайымын”

(Абу Давуд, Жихад, 96/2647)

– Сага мындан да жакшыраак көчөт айтайынбы? - дейт.

Абу Хурайра *(радиаллаху анху)*:

– Ооба! - деп Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* сөзүн күтүп калат. Ал *(саллаллаху алейхи ва саллам)* болсо:

– “Субхааналлахи вал хамду лиллахи валаа илааха иллаллаху Аллаху акбар” деп айт! Айткан ар бир сөзүң үчүн бейиште сага бир көчөт тигилет, - деп айтты. (Ибн Маажа, Адаб, 56).

Пайда болгон мүмкүнчүлүктөн пайдалануу учурунда да көңүл бурула турган кээ бир жагдайлар бар. Адамдар кыйын абалга түшүп кала турган болсо, алардын бул абалын мүмкүнчүлүк катары пайдаланбоо керек. Мисалы, миссионерлердин жаратылыш кырсыктары болгон аймактарга же болбосо жашоо шарты оор болгон аймактарга барып акча таркатып, инсандардын ыйманын сатып алууга аракет кылуусу аларга болгон сүйүүнү эмес, жийиркенүүнү пайда кылууда. Мусулмандар кыйынчылыкка түшкөн кишиге албетте жардам берет. Бирок бул жардамдын артынан кандайдыр бир кызыкчылык көздөбөйт. Түшүнгөн киши бул нерседен мусулманчылыктын канчалык мээримге ээ экендигин көрө алат.

*“Арам нерселерден узак болсоң, Аллага эң көп ибадат кылган пенде болосуң. Алланын бергенине ыраазы болсоң, инсандардын эң байы сен болосуң.”*
(Тирмизи, Зухд, 2/2305)

Жасалган сооп жана жакшылыктардын артында кандайдыр бир кызыкчылыктар пландалган болсо, анда бул нерсе инсандык сапатка туура келбеген иш болуп калат.

## 5. ТУУРА ЭМЕС НЕРСЕЛЕРГЕ КӨЗ ЖУМБОО

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* кечиримдүү, ырайымдуу, жумшак мүнөз жана бардык нерсеге оң көз караш менен карай билген жан эле. Бирок ишеним, ибадат жана арам нерселер менен байланыштуу болгон маселелердеги катачылыктарга эч качан көз жумуп койгон эмес жана башкалардын да көз жумуп коюусуна мүмкүнчүлүк берген эмес. Алла Тааланын буйруктарын дайыма өйдө койгон.

Таиф шаарында жашаган Сакиф уруусунун өкүлдөрү Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* менен келишим түзүп жатып ошол жердеги Лат деген путка үч жылга чейин эч ким тийбесин деген шарт коюшат. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* болсо алардын мындай талаптарынын эч бирин кабыл алган эмес. (Ибн Хишам, IV, 197; Ваакидии, III, 967-968).

## ТУУРА ЭМЕС ИШТЕРГЕ КАРШЫ ЧЫГУУ

Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бир маселе туурасында унчукпоосу да диний өкүмдү билдирет. Себеби эгер Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бир туура эмес ишти көрүп калса, аны оңдоп түзөбөстөн ошол бойдон калтырып коюусу мүмкүн эмес.

*Азирети Умар (радиаллаху анху):*
*"Зулум кылбай күчтүү бол, алсыз болбой жумшак бол."*

Мындай унчукпоо жасалган ишке же болбосо айтылган сөзгө эч кандай тыюу салынбагандыгын көрсөтөт. Себеби бир пайгамбар туура эмес жасалган ишти, же болбосо Исламга туура келбеген ишти көрүп туруп, ага унчукпай коюусу мүмкүн эмес. Мындай сүннөт "такририй сүннөт" деп аталат.

Мисал катары балагатка жеткен курактагы балдардын мечитте найзалар менен ойногондугун айта кетсек болот. Себеби Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) бул балдардын найза менен ойноп жатканын көрдү. Бирок унчуккан жок.

Бир киши суу жок болгондуктан таяммум алып намаз окуйт. Кийинчерээк суу табылат, бирок жанагы киши андан кийин деле даарат алып намазын кайрадан окубайт. Анын бул кылганынан Азирети Пайгамбар да *(саллаллаху алейхи ва саллам)* кабардар болот, бирок ага унчукпайт. Анын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* унчукпоосу жанагы кишинин жасаган ишинде эч бир катачылык жок экендигин көрсөтүп турат.

Мугалимдер да окуучулардын туура эмес, жосунсуз жоруктарын көрө турган болсо дароо ага тоскоол болуусу керек. Себеби Абу Али ад-Даккаак мындай деген:

"Туура сөздү же болбосо акыйкатты айтканга күчү жетип туруп, аны айтпай койгон тилсиз шайтан сыяктуу."

Бирок туура эмес нерселерди айтуунун да жол-жобосун жана чен-өлчөмүн билүү керек. Бирөөнү таарынтып, капа кыла турган сөздөрдөн оолак болуу зарыл.

*"Кошунаңа жакшылык кылсаң толук момун болосуң. Өзүңө каалаган жакшылыкты башкаларга да каалamaйынча толук момун боло албайсың."*
(Тирмизи, Зухд, 2/2305)

## ӨТӨ ОЛУТТУУ МАСЕЛЕЛЕРДЕ ГАНА АКЫЙКАТ ҮЧҮН АЧУУЛАНУУ

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* өтө оор басырыктуу, жоош инсан эле. Эгер жеке өзүнүн укугу тебелене турган болсо, анда дайыма кечиримдүүлүк менен мамиле жасачу. Бирок жалпы элдин укугу тебелене турган болсо, анда өтө катуу ачууланып күрөө тамыры шишип чыкчу. Акыйкатсыздыкка учурагандардын укугу корголгонго чейин ачуусу таркачу эмес.

Ыйман жана арам нерселерге байланышкан туура эмес иштерди же болбосо кыймыл-аркеттерди көрүп кала турган болсо, маселенин өтө кооптуу экендигин билдирүү үчүн ачуулуу абалда инсандарга эскертүү берчү. Албетте Ал *(саллаллаху алейхи ва саллам)* үммөтүнө ырайымдуу болгондуктан үммөтүнүн тынчтыгы үчүн кээде ачууланган учурлар да болгон.

Абу Хурайра *(радиаллаху анху)* мындай деген:

“Күндөрдүн биринде бир канча киши тагдыр маселеси жөнүндө тартыша кеттик. Ошол учурда Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* келип калды. Биз тартышып жаткан маселени көрүп аябай ачууланды. Ушунчалык катуу ачуулангандыктан жүзү кыпкызыл болуп, жүзүнөн анардын данектери чыгып калгандай абалга келип калды. Бизге карап мындай деди:

“Эмне, силерге ушул нерсе буйрук кылындыбы? Же мен ушул нерсе үчүн жөнөтүлдүмбү? Ушуну унутпагыла! Силерден мурдагы коомдор диний маселелер жөнүндө тартышкандыгы үчүн жана аларга келген пайгамбарлар жөнүндө талаш-тартыш маселе жараткандыгы үчүн жок

кылынган.” (Тирмизи, Кадар, 1/2134; Ибн Маажа, Мукаддима,10).

Албетте Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* сахабаларын өтө чоң коркунучтан куткаруу үчүн ачууланган.

*Азирети Мавлана:*
*“Шашылуу көп ишти бузат. Жасайм деген ишти акырындык менен, бирок сапаттуу кылып жасоо керек. Ушуну унутпа! Алла Таала инсанды акырындык менен кырк жылда жетилтет.*

Тарбиячылар да дайыма жылмаюу тартуулап, жакшы маанайда жүргөнү оң. Бирок олуттуу маселелер боло турган болсо, анда ал маселелердин канчалык даражада олуттуу экендигин сездирүү үчүн ачуулануууга туура келет. Бирок ачууланган учурда башка бирөөлөргө корс мамиле кылбаганга жана денеге зыян келтирбегенге аракет кылуу зарыл.

## КЕМЧИЛИКТИ ДАРОО ЖОЙГОНГО АРАКЕТ КЫЛУУ

Алланын элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* өлкө башчысы катары адамдардын өздөрү жасап алган кудайларды дароо жок кылуу аракетин көргөн. Ошондой эле Исламга каршы күрөш жүргүзгөн кээ бир урууларга атайын аскер жөнөтүү сыяктуу маанилүү иш чараларды жургүзгөн. Ошону менен эле бирге сахабаларын тарбиялоодо сөз менен чектелип калбай, кыймыл-аракети менен да жол көрсөткөн.

Күндөрдүн биринде Азирети Пайгамбарды *(саллаллаху алейхи ва саллам)* зыярат кылуу үчүн

бир жамаат келген болчу. Алардын араларында бирөөсүнүн аты “Абдулхажар” (таштын кулу) эле. Жамааттагы кишилер Абдулхажар деп чакырганын Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* угуп калат да, тиги кишини жанына чакырып атын сурайт. Ал:

– Абдулхажар, - деп жооп берет.

Ошондо Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– *Жок! Мындан кийин сенин атың Абдуллах, - дейт.* (Бухари, Адабул муфрад, 812-хадис).

Ибн Аббастын *(радиаллаху анху)* айтуусуна караганда, Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бир күнү бир кишинин алтын шакек тагып жүргөнүн көрөт. Дароо аны жанына чакырып:

– Араңарда колуна чок тагып алгандар бар экен, - дейт да ал жерден туруп кетет.

*Азирети Мавлана:*
*“Жакшы дарактан жакшы бутак чыгат.”*

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* алыстап кеткенден кийин ошол жерде отургандар жанагы кишиге карап:

– Шакегиңди колуңан чыгар. Аны сатып, акчасын башка муктаждыктарың үчүн колдон, - дешет. Жанагы киши болсо:

– Жок! Аллага касам ичип айтамын, мен бул шакекти ыргытамын. Аны сатып акчасын да колдонбоймун. Себеби аны мен эмес Алланын элчиси ыргытты, - дейт. (Муслим, Либас, 52).

Баласынын туура эмес иш жасаганын көргөн ата дароо аны токтотконго же болбосо туура жакка багыттаганга аракет кылуусу табигый

көрүнүш. Себеби бала тарбиясындагы эң биринчи жоопкерчилик атага тиешелүү.

## АЛГАЧ ТУУРА ЭМЕС НЕРСЕЛЕРДЕН АРЫЛУУ КЕРЕК

Ислам дини алгач туура эмес үрп-адат, түшүнүктөрдү жокко чыгарып, андан кийин гана анын ордуна акыйкат, туура өкүмдөрдү орноткон. Кадимки тавхид келмесинин маанисинде да мына ушуну көрүүгө болот:

“لاإله – Эч бир кудай жок” деп айтуу менен жүрөктөгү бардык туура эмес ишенимдер чыгарылып, “إلا الله – Алладан башка” деп айтуу менен жүрөктөргө Алла Таалага болгон толук ыйманды жайгаштырылат. Ошондуктан Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* ыйман маселесине өтө катуу көңүл бурган. Себеби Ислам дини тавхид дини. Ал тавхидге гана чакырат.

*Азирети Мавлана:*
*“Таш сыяктуу катуу болсоң да жан дүйнөсү кенен адамга жолуксаң маржан сыяктуу болосуң.”*

Бир нерсенин жубунун, шеригинин бар болушу – алардын бири-бирине муктаж экенин, натыйжада алардын алсыз экенин туюнтат. Ал эми Алла Таала – жалгыз, анын жубу жок, ошондуктан ал алсыз эмес, башка бирөөгө муктаж эмес, бардык нерсеге кудуреттүү.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Исламга чейинки ар кандай жомок, уламыштардан келип чыккан ишенимдерди да жокко чыгаруунун аракетин көргөн.

Мисалы, Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* уулу Ибрахим кайтыш болгон күнү күн тутулган эле. Ошондо кээ бир сахабалар:

– Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* уулу Ибрахим кайтыш болгондугу үчүн күн тутулду, - дешти.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* сахабалардын бул айткан сөздөрүн жактыра бербей:

– Күн менен ай кимдир бирөөнүн өлүмү, же болбосо төрөлүүсү үчүн тутулбайт! Алар – Алла Тааланын бар экендигин көрсөткөн далилдер, - деп айткан. (Муслим, Кусуф, 29).

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* айрым адамдар кайыпты билет деген ишенимди да жокко чыгарган. Азирети Айша *(радиаллану анха)* энебиз мындай деген:

Кээ бир кишилер Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* келип төлгө жөнүндө сурашты. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– Төлгөчүлөрдүн айткандары эч бир чындыкка коошпойт, - деп жооп берди.

*“Парз болбогон амалдарды мүмкүн болушунча көп аткаргыла. Себеби амалдардын эң жакшысы аз болсо да уланып туруучу амалдар”*
(Ибн Маажа, Зухд, 28)

– Анткен менен алардын келечек тууралуу айткан кээ бир сөздөрү туура чыгып жатпайбы? - кайра сурашты.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* болсо аларга мындай деп жооп берди:

*– Туура, алардын берген (периштелерден алынган) маалыматтарынын аз гана болсо да чындык жайы бар. Кээ бир жиндер периштелердин сүйлөшкөндөрүн жашыруун барып укканга аракет кылышат. Периштелерден алган толук эмес маалыматтарды төлгөчү дорсторуна келип айтып беришет. Ал эми төлгөчүлөр болсо бир туура маалыматка жүз жалган маалыматты кошуп элге айтышат.” (Бухари, Тибб, 46; Муслим, Салам, 122; 123).*

Түшүнүгү кенен мугалим жана тарбиячылар ар түрдүү туура эмес ишенимдерге, жана адамдын ыйманына зыян келтире турган ишенимдерге чечкиндүүлүк менен каршы туруусу зарыл.

## ТЫЮУ САЛЫНГАН ИШТИН ОРДУНА БАШКА ИШТИ СУНУШТОО

Ислам адамдарга зыяны тие турган кандайдыр бир нерсеге тыюу салган болсо, сөзсүз түрдө анын ордуна таза жана адал болгон башка нерсени алып келген.

*“Ашыкча күлбөгүлө! Себеби ашыкча күлкү жүрөктү өлтүрөт (карартат).”*
(Тирмизи, Зухд, 2/2305)

Мисалы, зына кылуу арам. Ошол эле учурда шарият көрсөткөн эреже-тартиптин негизинде үйлөнүп, жыныстык муктаждыкты кетирүү адал кылынган.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Исламдан мурунку доорго тиешелүү болгон майрамдарды жокко чыгарган, ошол эле

учурда анын ордуна башка майрам күндөрүн белгилеп берген. Азирети Анас *(радиаллаху анху)* мындай деген:

"Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Мадинага келген учурда мадиналыктардын эки майрамы бар эле. Алар бул күндөрдө майрамдашып, көңүл ачышчу эле. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* алардан:

– Булар эмне болгон майрамдар? - деп сураганда алар:

– (Исламдан мурунку) караңгылык доордо ушул эки күндү майрамдачубуз, - деп жооп беришкен. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* аларга:

– *Алла Таала бул эки майрам күнүңөрдү алардан дагы да жакшыраак болгон эки майрам менен алмаштырды. Алар – Курман айт жана Орозо айт,* - деп айткан (Абу Давуд, Салат, 239; Насаи, Ыйдайн, 1).

Бул ыкманын өзгөчө жаш балдарды тарбиялоодо өтө чоң таасири бар. Себеби алар дайыма бир нерсени үйрөнүүгө өтө дилгир болушат. Мындай учурда аларды "аны жасаба, муну жасаба" деген сыяктуу сөздөр менен тыюу өтө кыйын. Тыюуларга баш ийбей коюусу толук ыктымал. Анын ордуна "аны эмес, муну кыл" деп аларга багыт берүү керек болот.

*"Канчалык жаа сыяктуу намаз окуп, мык сыяктуу орозо кармасаңар кармагыла, бирок арам нерселерден алыс болмоюнча Алла Таала ал ибадаттарыңарды кабыл кылбайт."*

(Абдуллах бин Умар)

Бардык адамзатка үлгү болгон Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жашоосунда да буга байланыштуу мисалдарды көрүүгө болот.

Раафи бин Амр *(радиаллаху анху)* мындай деген:

Мен бала кезимде ансарлардын курма дарактарына таш ыргытчумун. Бир күнү мени кармап алышып Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* алып барышты.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* мага карап:

– *Балакай! Эмнеге курма дарактарына таш ыргыттың?* - деп сурады. Мен:

– Оо, Алланын элчиси! (Ачка болчумун) курма жегим келди эле, - дедим.

Алланын элчиси:

– Мындан кийин курмаларга таш атпай жүргүн, макулбу! Курсагың ач болсо, жерге түшкөндөрүн терип жегин! - деп башымдан сылады да:

– Оо, Жаратакан! Бул баланын курсагын тойгоз, - деп дуба кылды. (Абу Давуд, Жихад, 85/2622; Ибн Маажа, Тижарет, 67).

# БУЙРУКТАРДЫ ТОЛУК АТКАРУУ, ТЫЮУЛАРДАН ТОЛУК УЗАК БОЛУУ

Ислам дини инсандарды бактылуулукка, бакубат жашоого үндөйт. Ошондуктан адам баласына зыян бере турган бардык нерсеге тыюу салынган. Ошондой эле тыюу салынган нерсенин азына да, көбүнө да, жада калса ошол ишке алып бара турган ар түрдүү себеп, жолдорго да уруксат берилген эмес.

*“Бул дүйнөдөгү кызыктардын ичинен үч гана нерсе түбөлүктүү болот:*
*Алар – чыныгы дос, Курани Каримдин берекеси жана ээн жерде Алланы зикир кылуу.”*
(Малик бин Динар)

Мисалы, мас кылуучу ичимдиктердин азы да, көбү да арам кылынган. Негизинен, мындай ичимдиктен ууртап коюу мас кылбайт. Бирок, ууртап кою мас кылбайт деп аз гана ичсе болот десе, анда аз-аздан болуп отуруп, андар ары көбөйүп уланып кетүү коркунучу бар. Ошондуктан азына да тыюу салынган. Зына кылуу арам. Ошол эле учурда зынага себеп боло турган бардык кыймыл-аракеттер да арам. Мас кылуучу ичимдиктерди чыгаруу, ташуу, сатуу, жада калса сатуучу жалдоо да арам.

*“Алууга тыюу салынган нерселерди берүүгө да тыюу салынат”, “Аткарууга тыюу салынган иштерди башка бирөөнүн аткаруусун талап кылууга да тыюу салынат”* деген эрежелер мына ушуну көрсөтүп турат.

Буга ылайык Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* да эгер бир нерсеге тыюу сала турган болсо, ага бүт бойдон тыюу салган. Алла Таала:

**“Пайгамбар сизге эмнени буйрук кылган болсо аны аткаргыла, эмнеден тыйган болсо андан узак болгула!”** деп айтат. (ал-Хашр,7).

Сахабалар Азирети Пайгамбардын айткандарына өтө көңүл буруп, анын буйруктарын толук аткарууга, тыйгандарынан мүмкүн болушунча андан алыс болгонго аракет кылышкан.

*“Пенделериме кабарла! Мен акыйкатта Кечиримдүү, Мээридүүмүн. Албетте Менин азабым ал оорутуучу азап.”*
(Хижр, 49-50)

Элдин баарына түшүнүктүү болушу үчүн Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* буйруктарын да жөнөкөй тил менен түшүндүрчү.

Жыйынтыктап айта турган болсок, Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* биз үммөттөрүнө бир нерсени буйрук кылган болсо, аны толук түрдө аткаруу, бир нерсеге тыюу салган болсо, андан толук түрдө алыс болуу талап кылынат.

*Хасан ал-Басрии мындай деген:*
*“Оо,эл-журт! Силердин дубаңардын кабыл болбой калышынан коркпоймун. Мен силердин дуба кылалбай турган абалга түшүп калышыңардан корком”*

## ЛОГИКАГА ТАЯНГАН МИСАЛДАР МЕНЕН ТҮШҮНДҮРҮҮ

Курани Каримде ой жүгүртүүнү өстүрүү үчүн ар түрдүү мисалдар айтылган жана анда акыл-эсти

колдонууга үндөгөн нечен деген аят бар. Ошондуктан тавхид, пайгамбарлык жана акыреттеги сурак сыяктуу ыйманга байланышкан маселелер туурасында акылга жана логикага туура келген далилдер берилген. Мушриктерге (Аллага шерик кошкондор) жана жогорудагы маселелерге ишенбегендер үчүн ачык жооптор берилген:

**“Эгерде асмандар менен жерде Алладан башка кудайлар болсо, анда (алар) бузулуп кетер эле. Арштын эгеси болгон Алла алардын сыпаттаган нерселеринен аруу.”** (Анбия, 22).

*Азирети Абу Бакр (радиаллаху анху):*
*“Бул дүйнө момундардын базары. Күн менен түн алардын байлыгы. Базарга алып чыккан нерселери алардын кылган жакшы амалдары. Бейиш болсо алардын тапкан пайдасы. Тозок тарткан зыяны.”*

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* да акылга, логикага туура келген мисалдар менен диний акыйкаттарды түшүндүргөн:

Абу Разин ал-Укайли *(радиаллаху анху)* мындай деген:

Бир күнү:

– Эй, Алланын элчиси! Алла Таала макулуктарды кантип кайра тирилтет? Мындай тирилтүүнүн бул дүйнөдө кандайдыр бир мисалы барбы? - деп сурадым.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– *Сен өзүң жашаган жерде кургакчыл болгон мезгилди көрбөдүңбү? Ошол эле аймакта кайра айлана жапжашыл болуп, көрктөнгөнүн көрбөдүңбү?* - деди. Мен:

– Албетте көрдүм, - дедим. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

*– Мына ушул кубулуш Алланын кайра тирилте тургандыгынын далили. Алла Таала өлүктөрдү да ушинтип кайра тирилтет!* - деди. (Ахмад, IV, 11).

Күндөрдүн биринде бир жигит Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* келип зына кылуу үчүн уруксат сурайт. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* ал жигитке карап жакын туугандары менен башка бирөөлөр зына кыла турган болсо кандай абалда калаарын сурайт. Ошондо тиги жигит:

– Алла Таала мени сенин жолуңа курман кылсын. Жок! Жакындарым менен бирөөлөрдүн зына кылуусун эч качан каалабаймын! - деп жооп берет. Ошондо Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– Башка адамдар да сен сыяктуу эле жакындары менен бирөөлөрдүн зына кылуусун каалабайт, - деди.

*Умар бин Абдилазиз:*
*“Кыямат күнү каякка барууну кааласаң, ошого жараша даярдан”*

Андан кийин Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* берекелүү колун тиги жигиттин башына коюп:

*– Оо, Аллам, бул жигиттин күнөөлөрүн кечир, жүрөгүн тазала жана намысын корго, - деп дуба кылды. Ошондон кийин ал жигит мындай иштерге жакындаган жок.* (Ахмад, V, 256-257; Хайсамии, I, 129).

Ибн Аббас *(радиаллаху анху)* мындай деген:

Бир киши Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* келип:

– Оо, Алланын элчиси! Менин энем ааламдан өттү. Бирок бир айлык орозосун кармай албай калган эле. Анын ордуна бул карыз орозосун мен кармасам болобу? - деп сурады. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– *Эгер энеңдин акчалай карызы болгондо дароо төлөйт элең да, туурабы?* - деп кайра ага суроо узатты. Жигит:

– Ооба, төлөйт болчумун, - деп жооп берди. Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам):

– *Алла Таала өзүнө болгон карыздардын төлөнүүсүнө дагы да татыктуу зат!* – деп айтты. (Муслим, Сийам, 155).

Башка бир риваятта Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам):

– *Эгер энеңдин карызы болгондо сен аны төлөп берсең ал карыз жоюлган болот беле? - деди.* Келген киши:

– Ооба, - деп жооп берди. Ошондо Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– *Андай болсо энеңдин каза кылган орозосун кармап бер!* - деди. (Муслим, Сийам, 156).

*Азирети Мавлана:*
*“Канчалык бай болсоң бол, бирок ашказаныңа сыя турганчалык гана жейсиң. Деңизге чыныны канчалык батырсаң батыр, бирок чыныга сыйганчалык суу аласың. Калганы калат.”*

Мугалимдер да диний акыйкаттарды түшүндүрүүдө учурда болуп жаткан маанилүү

окуяларды мисал берүү аркылуу айтып жаткан маселелерин адамдардын акыл-эсине сиңиргенге аракет кылуусу зарыл. Дининбизде аруу акылга жана логикага туура келбей турган эч кандай маалымат жок.

## 6.ӨЗГӨЧӨ МАМИЛЕ

Дүйнөдөгү бардык макулуктар инсан үчүн жаратылган. Ошондуктан инсан да бардык макулуктардын, жансыз жаратылыштын, өсүмдүктөрдүн жана жан-жаныбарлардын өзүнүн пайдасы үчүн жаратылгандыгын билиши керек. Албетте, өзүнүн пайдасы үчүн жаратылган нерселерге ошого жараша мамиле кылышы керек.

Өзгөчө тарбиялай турган балдарына, окуучуларына жана бардык адамзатка ушундай жоопкерчилик менен мамиле кылганы эң туура.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жансыз жаратылышка да өзгөчө мамиле жасачу. Ал *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

“Ухуд бизди жакшы көрөт. Биз да аны жашкы көрөбүз,” - деген.

Ал өсүмдүктөргө да өзгөчө мамиле жасачу. Мисалы, курма дарагы Азирети Пайгамбардан *(саллаллаху алейхи ва саллам)* алыс тургандыгы үчүн күңүлдөп ыйлаган.

Жан-жаныбарларга да ушундай мамиле жасаган. Мисалы, өзүнө ашыкча жүк жүктөлгөн төө Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* келип, көз жашын төгүп арызданган.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* зулумга дуушар болгондорго, колунда жокторго, мечиттин айланасындагы бөлмөлөрдө

жашагандарга (асхабу суффа) жана жетим-жесирлерге мээримдүү мамиле жасаган.

“Биз Азирети Пайгамбардан *(саллаллаху алейхи ва саллам)* он аят үйрөнө турган болсок, ал аяттардын маанисин түшүнүп, алар менен амал кылмайынча башка аяттарга өтпөйт элек.”

(Ахмад, V, 410)

Аларга дайыма жакшы мамиле кылган. Мына ушундай мамиленин натыйжасында инсандардын жан дүйнөсүндө Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* болгон сүйүү пайда болгон.

## ЖАКЫНДЫК

Бир семинарда ботаниктин:

“Багбан чалгысы менен чөп чаап баштаган учурда чөптөрдө кыймыл артып, сиркулация көбөйөт,” - дегенин уктум.

Ошондой эле башка бир ботаник бирдей көлөмдөгү гүл чакаларына отургузулган үч өсүмдүктү тажрыйбадан өткөрөт. Үчөөнү тең күн нуру бирдей тийе турган жерге жайгаштырат. Баарына бирдей өлчөмдө суу куюп турат. Алардын бирөөсүнө жөн гана суу куюп койот. Эч кандай өзгөчө мамиле жасабайт. Жада калса, жаман көз менен карап, бираз ачууланып коёт. Ал эми экинчи өсүмдүккө орточо мамиле жасайт. Үчүнчү өсүмдүккө суу берип жатып жылмаюу менен сылап, сыйпап жакшы мамиле кылат.

Натыйжада, жакшы мамиле кылган өсүмдүк өтө тез өсүп чоңоёт. Орточо мамиле кылынган өсүмдүк болсо орточо гана өсөт. Ал эми начар мамиле кылынган өсүмдүк болсо куурап калайын деп араң гана өсөт.

Ушул эле тажрыйбаны сөз менен да жасап көрүшөт. Бир өсүмдүккө өтө жакшы сөздөрдү айтат. Бирөөсүнө болсо жаман сөздөрдү айтышат. Натыйжада, жакшы сөздөр айтылган өсүмдүк өтө жакшы өскөн. Ал эми жаман сөздөр айтылган өсүмдүк акыры барып куурап жок болот.

Ушундай эле нерсени бир медреседеги окуучуларыбыз да тажрыйба кылып көрүшкөн. Эки окшош гүл челегиндеги өсүмдүктөрдүн бирине Курани Карим угузушат. Ошондой эле ал өсүмдүккө жакшы сөздөр, Алла Тааланын ысымдары жазылган кагаздарды асып коюушат. Экинчи өсүмдүккө болсо поп жанрындагы музыкаларды угузушат жана кагазга жаман сөздөрдү жазып өсүмдүккө асып коюшат.

*Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам): "Мени Жараткан өзү тарбиялады жана эң жакшы адеп-ахлакк ээ кылды" деп айткан.*

Мунун натыйжасында Курани Каримди уккан өсүмдүк аябай жакшы өскөн. Ал эми музыка угузулуп, жаман сөздөр жазылган өсүмдүк болсо өспөй калган. Ошол эле тажрыйбаны күрүчкө да жасап көрүшкөн. Жакшы мамиле кылынган күрүчтөр аппак болуп аябай жалтырап кеткен. Ал эми орой мамиле кылынган күрүчтөр болсо капкара болуп калган.

Демек алектенүү жана көңүл буруу бардык нерсени жетилтет, бышырат жана толуктайт. Жогоруда да баяндалгандай эле, өсүмдүктөр дагы көңүл бурууну, алектенүүнү талап кылат.

Ошондуктан ар бир мугалим жана тарбиячы өзүнүн окуучуларына көңүл буруп, алар менен жакшы байланышта боло турган болсо, окуучулар

мугалим жана тарбиячы сыяктуу абалга келет. Мындайча айтканда, анын үйрөткөнүн үйрөткөндөй кабыл алат жана күнүмдүк турмушта аны иш жүзүнө ашырат. Бирок мындай абалга келүү үчүн ыкластуулук, такыбалык жана аракет талап кылынат.

## ОКУУЧУЛАРГА АТАСЫ СЫЯКТУУ МАМИЛЕ КЫЛУУ

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бир күнү сахабаларына:

*"Мен силерди тарбиялаган, жамандыктан узак бол деп муктаждыктарыңарды жойгонго аракет кылган жана билбегениңерди үйрөткөн атаңар сыяктуумун..."* - деген. (Абу Давуд, Тахарат, 4).

Окуучуларды жоктоо үчүн же болбосо иштеген жерине көрүнүү үчүн гана келген мугалим жана тарбиячылардын эч бир пайдасы болбойт. Мугалим менен окуучунун максаты эптеп эле бир жерде чогуу отуруп кайра таркап кетүү эмес, тескерисинче бири-бири менен дагы да жакындан мамиле куруу болуп саналат.

*Тарбиялоо – инсанды өнүктүрүү чеберчилиги. Ал эми ар инсан Алла Тааланын улуулугун чагылдырып турган кереметтүү чеберчилик. Бармактарынын издери сыяктуу эле ар бир инсан да ар башка. Ошондуктан тарбиялоодо ар бир кишини өз өзүнчө таанып билүү өтө маанилүү.*

# ТЫГЫЗ БАЙЛАНЫШ

Дин сый-урмат жана сүйүү менен жашоону талап кылат. Ал эми ошол сый-урмат жана сүйүүнү туташтырып турган нерсе ортодогу байланыш жана жакындык.

АзиретиПайгамбар*(саллаллахуалейхивасаллам)* сахабаларынын ар бирине өзгөчө мамиле жасачу. Кээде алардын колун кармайт эле. Кээде алардын мүрүсүнө колун артып алчу. Албетте, мындай мамиле жана кыймыл-аракеттер сахабаларды дагы да жандантып, көңүлүн көтөрчү.

Мисалы, Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Азирети Алини *(радиаллаху анху)* Йеменге казы кылып дайындайт. Азирети Али *(радиаллаху анху)* бул кызматтын жоопкерчилигинен чочулай баштайт. Ошондо Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Азирети Алинин *(радиаллаху анху)* көкүрөгүнө колун коюп мындай деп дуба кылат:

*“Оо, Жараткан! Мунун жүрөгүн туура жолго багытта. Тилин акыйкаттан тайдырба.”*

Азирети Али *(радиаллаху анху)* болсо:

“Ошондон кийин эки киши арасындагы маселени чечүүдө эч качан эки анжы абалда калган жокмун” деп айткан. (Ибн Маажа, Ахкам, 1).

Абдуллах бин Масуд *(радиаллаху анху)* мындай деген:

“Азирети Пайгамбар колумду кармап алып, Курандын сүрөлөрүн үйрөткөн сыяктуу эле тахиййат дубасын да үйрөттү.” (Бухари, Истизан, 28).

Абдуллах бин Умар *(радиаллаху анху)* мындай деген:

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бир күнү желкемден кармап:

*“Бул дүйнөдө жолоочу сыяктуу жаша. Өзүңдү кабыр жашоочуларынан экендигиңдт билип жүр”* деп айтты. (Бухари, Рикак, 3).

*“Канчалык көп билсең бил, бирок айткан сөздөрүң угуучулар түшүнгөнчөлүк гана мааниге ээ.”*
(Азирети Мавлана)

Бул риваяттардан мугалимдин ар бир окуучуга өзгөчө мамиле жасоосунун канчалык маанилүү экендигин жана алардын канчалык даражада пайдалуу энергия алуусуна себепчи болорун көрө алабыз.

Абу Хурайра *(радиаллаху анху)* мындай деген:

Бир күнү Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* сахабаларына:

– Ким мен айта турган сөздөрдү угуп, ага амал кылат же болбосо амал кыла турган башка адамдарга үйрөтө алат? - деди. Мен дароо эле:

– Мен! - дедим. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* колумдан кармап туруп төмөнкү беш нерсени айтты:

1. Арам нерселерден алыс болсоң Алланын эң көп ибадат кылган пенделеринен болосуң.

2. Алланын сага бөлгөн ырыскысына ыраазы боло турган болсоң инсандардын эң байы болосуң.

3. Кошунаңа жакшылык кылсаң (толук) момун бойдой каласың.

4. Өзүңө каалаган жакшылыкты башка бирөөгө да каалай турган болсоң толук мусулман болосуң.

5. Ашыкча күлө бербе. Себеби ашыкча күлкү жүрөктү карартат. (Тирмизи, Зухд, 2/2305; Ибн Маажа, Зухд, 24).

*"Момун мусулмандын парасатынан этият болгула. Себеби алар Алланын нуру менен карашат."*
(Тирмизи, Тафсир, 15/3127)

Азирети Анас *(радиаллаху анху)* мындай деген:

"Йемендиктер Азирети Пайгамбарды *(саллаллаху алейхи ва саллам)* зыяратка келишип:

– Бизге сүннөттү жана Исламды үйрөтө турган бирөөнү жөнөтүңүз, - дешти.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Абу Убайда бин Жаррахтын *(радиаллаху анху)* колунан кармап туруп:

– Бул ушул үммөттүн ишенимдүү кишилеринин бирөөсү, - деди жана аны Йемендиктерге мугалим кылып жөнөттү. (Муслим, Фадааилус-сахааба, 54; Ахмад, III, 146).

Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жолун жолдогон тарбиячы ар бир окуучусуна, алардын ичинен да жакшы окуган, дилгир окуучуларга өзгөчө мамиле кылуусу керек.

## МАКТОО

Окуучуга мактоо айтуу да мугалимдин ага өзгөчө мамиле кылганын көрсөтүп турат. Сахабалар Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* ар бир талабына:

"Ата-энем сага курман болсун, оо, Алланын элчиси!" деп анын талабын аткарууга канчалык дилгир экендиктерин билдирип турушкан. Азирети

Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* болсо ушунчалык жогорку даражага жетише алган сахабаларын мактайт эле. Буга төмөнкү окуя мисал боло алат:

> *“Эй, Ибни Аббас! Адамдарга акылына сыйбай турган нерселерди айтпа. Себеби мындай нерселер алардын фитнага түшүүсүнө себеп болот.”*
> (Дайламии, V, 359).

Мушриктер менен болгон кайсы бир салгылашууда Сад бин Абу Ваккас *(радиаллаху анху)* Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жанында туруп алып, тынбай ок жаадырып жаткан. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* болсо:

*“Окту жаадыр, эй, Саад! Ата-энем сага курман болсун!”* деген. Бул окуяны көргөн Азирети Али *(радиаллаху анху)* Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Сааддан башка эч кимге “Атам-энем сага курман болсун” дегенин уккан эмесмин деп айткан. (Тирмизи, Адаб, 61, Манакиб, 26; Ахмад, I, 92).

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жанында жүргөн сахабаларын эле эмес, колдору каарып, талаада эмгек кылган дыйкан сахабаларын да мактаган. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Табук сапарынан кайтып келаткан учурда Саад ал-Ансари *(радиаллаху анху)* деген сахаба аны тосуп чыгат. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* аны менен кол алышып учурашат да, анын колдорунун каарып кеткенин көрөт. Сааддан:

– Колдоруң эмнеге мындай? - деп сурайт. Саад *(радиаллаху анху)* болсо:

– Булар кетмен, күрөктүн іздери. Алар менен жер казып, үй бүлөмдү багып келем, - дейт. Муну уккан Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– Бул колдорду тозок оту күйгүзбөйт, - деп айтат. (Ибнул Асиир, Усдул гааба, I, 424-425; Ибн Хажар, ал-Исааба, III, 86).

Мактоо кишиге кайрат берип, аракетин дагы да арттырат.

*Мугалим окуучусунун жан дүйнөсүн анын жүзүнө карап биле турган даражага жетиши керек. Окуучунун муң-зарын, кайгы-капасын көрбөй, билбей туруп ага бир нерселерди үйрөткөнгө аракет кылуу эч кандай оң натыйжа бербейт.*

Мугалимдер ийгиликтүү, келечектен көптү күттүргөн жана ата энесинин ишенимин актай турган окуучуларга өзгөчө мамиле жасап, мүмкүнчүлүк болгондо аларды мактап коюусу пайдалуу натыйжа берет.

## БЕЛЕК

Белек берүү өзгөчө жаш курактагы балдар үчүн пайдалуу болот. Алардын жүрөктөрүн жылытат. Имам Маликтин атасы мына ушул ыкманы колдонгон. Ал Имам Маликке жаттаган ар бир хадиси үчүн белек берип турган. Ошентип Имам Маликтин хадис илимине кызыгуусу артып, атасы белек бербесе да өз каалоосу менен хадис жаттай баштаган.

Азирети Анастан *(радиаллаху анху)* келген маалыматка караганда, Азирети Пайгамбар

*(саллаллаху алейхи ва саллам)* бир күнү дуба кылып жаткан бир кишинин жанын өтүп бараткан эле. Анын мындай деп дуба кылып жатканын угат:

"Оо, эч бир көз көрбөгөн, эч бир акыл жетпеген, сыпаттарын эч ким толук сыпаттай албаган, күнүмдүк окуялардан таасирленбеген, кырсык балээлерден коркпогон Алла Таалам! Оо, толкундардын оордугун, деңиздердин өлчөмүн, жамгыр тамчыларынын санын жана ар бир дарак жалбырагынын санын билүүчү! Оо, күндүздү түн, түндү күндүз кылуучу! Ар бир нерсенин санын билүүчү! Оо, асмандын үстүндөгү асмандарды, жердин астындагы жерлерди, деңиздердин түбүндөгү жана тоолордун астындагы макулуктарды билүүчү Жаратканым! Өмүрүмдүн соңун эң жакшы, иштеримдин натыйжасын эң сонун кылгын! Эң жакшы күнүм сага бара турган күн болсун!"

*Мугалим ар бир окуучусунун жан дүйнөсүнө кире турган жолду табышы керек.*

Анын мындай дубасын уккан Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* ошол жердеги башка бир кишиге карап:

– *Намазын окуп бүткөндөн кийин бул кишини мага алып кел!* - деп айтат.

Ошентип Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жанына келишкенде ал кишиге белек катары бир алтын берет жана ага төмөнкүдөй суроо узатат:

– *Сен кимдерден болосуң?*

– Эй, Алланын элчиси, мен Амир бин Сааса уулдарынан боломун! - дейт. Ошондо Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– *Бул алтынды сага эмне үчүн берип жаткандыгым билесиңби?* - деп сурайт. Тиги киши:

– Эй, Алланын элчиси! Арабызда тууганчылык болгондугу үчүн берип жатсаңыз керек, - дейт. Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) болсо:

– *Ооба, тууғандык үчүн да белек берилет. Бирок мен бул белекти Алла Тааланы ушунчалык сонун мактап жаткандыгың үчүн берип жатам,* - дейт. (Хайсами, X, 157-158).

## ЖАКШЫЛЫККА ҮНДӨӨ

Багыт берүү маалыматты жана маселени дайыма бышыктап турат. Мисалы зикир кылууда атайын белгиленген сандар бар (33 жолу, 101 жолу деген сыяктуу). Бул сандар ошол зикирдин жүрөктө дагы да бекем отурукташуусуна себеп болот. Фатиха сүрөсүнүн намаздын ар бир рекетинде кайталанып окуулуусунун себеби да балким ушулдур.

> *Ибн Масуд (радиаллаху анху): "Биз Азирети Пайгамбардын жан дүйнөсүнөн өтө жакшы таасир алдык. Ошол таасирден улам кээде жеген тамагыбыздын зикирлерин уга турган абалга келдик."*
> (Бухари, Манакиб, 25)

Намаздын ар бир ирекетинде окулган Фатиха сүрөсү сыратул мустакимге (туура жолго) багыттап турат. Демек, адам баласы "Кыямат күнү абалым кандай болот?" "Канчалык туура жолдомун?" деген суроолорду өзүнө-өзү берип, буларга жооп издеши керек.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* ар бир мүмкүнчүлүктөн пайдаланып сахабаларын садага берүүгө жана жакшылык иштерди аткарууга үндөп турган.

Жабир *(радиаллаху анху)* мындай деген:

Таяжем жолдошу менен ажырашкан болчу. Анын курма багы бар эле. Бир күнү таяжем курмаларын жыйноо үчүн курма багына жөнөдү. Бирок бир киши (идда убактысы бүтпөгөндүктөн) анын үйдөн чыгуусуна тоскоол болду. Таяжем Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* келип окуянын чоо жайын түшүндүрдү. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* мындай деп жооп берди:

"Ооба, барып курмаларыңды топто. Балким курмаларыңан садага кыларсың же болбосо дагы башка жакшылыктарды кыларсың." (Муслим, Талак, 55; Абу Давуд, Талак, 39-41/2297; Несаи, Талак, 70; Ибн Маажа, Талак, 9).

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам),* жанына келип түрдүү суроо сураган сахабага мындай деп жооп берет:

"Жакшылык кылуу сен үчүн дайыма пайдалуу болот" (Абу Давуд, Буйу, 60/3476).

*Эгер окуучуда чынар терек сыяктуу өсүү жөндөмү бар болсо, аны өнүктүрүп, өстүрүү жоопкерчилиги мугалимге тиешелүү. Ошол эле учурда эгер окуучунун өсүп өнүгүүгө жөндөмү, шыгы жок болсо аны да жөн жерге кыйнабашы керек.*

Алланын элчиси ооруп жаткан бирөөнү зыяратка барып, мындайча дуба кылат:

*“Оо, Жараткан Алла Таалам, бул пендеңе шыпаа бер. Эгер шыпаа берсең, балким Сенин ыраазычылыгың үчүн душман менен салгылашат. Балким, Сенин ыраазылыгың үчүн жаназага катышат же болбосо мечитке барып жамаат менен намаз окуйт.”* (Абу Давуд, Жанааиз, 8/3107).

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бул дуба аркылуу ооруп жаткан кишини айыккандан кийин жихад кылуу, жаназага катышуу жана жамаат менен намаз окуу сыяктуу иштерди аткарууга үндөп жаткандыгын көрүүгө болот.

Мугалимдер окуучуларын келечекте ийгиликтүү, туура жолдо жүргөн жакшы адам боло турганын айтып тарбиялашы керек.

Азыркы учурда да, өзгөчө мектепке чейинки тарбияда туура багытка үндөө өтө таасирдүү болот.

Момун мусулмандар балдарына тээ кичинекейинен баштап эле жакшы тарбия жана туура багыт берүүгө тийиш. Багыт берүүнү же болбосо үндөөнү үчүнчү киши аркылуу да ишке ашырса болот. Буга мисал катары Азирети Пайгамбардан *(саллаллаху алейхи ва саллам)* келген төмөнкү хадисти айтсак болот:

*Мугалим жана тарбиячы жан дүйнөсү таза жана назик, эч кимди капа кылбаган жана эч кимден капа болбогон, кечиримдүү, адамдарды кечирип жүрүп аягында өзү да Алла Тааланын кечиримине татыктуу болууну самап, ошого аракет кылган киши болуусу керек.*

Абдуллах бин Умар бир түш көрөт да, көргөн түшүн эжеси Азирети Хафса *(радиаллаху анха)* энебиз аркылуу Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху*

*алейхи ва саллам)* билдирет. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* болсо мындай деген:

*“Абдуллах жакшы киши. Тахажжуд намазын окуса дагы да жакшы болмок!”*

Ошондой кийин ал тахажжуд намазын калтырбай окуган. (Бухари, Тахажжуд, 2).

## МААНИСИ ЖАКШЫ ЭМЕС ЫСЫМДАРДЫ АЛМАШТЫРУУ

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жаман маанини туюнтканы үчүн кээ бир ысымдарды жана жер аталыштарын алмаштырган. Бир риваятта мындайча баяндалган:

“Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*; Ааси, Азиз, Атала (корстук), Шайтан, Хакам, Гураб (карга), Хаббааб, Шихаб деген ысымдарды алмаштырган. Шихаб деген ысымды Хишам менен, Харб деген ысымды Силм (тынчтык) менен, Муздажи (жаткан) дегенди Мунбаис (турган) деген ысымдар менен алмаштырган. Ошондой эле Арифа (суу барбаган, эгин чыкпаган) деп аталган эгин талаасын Хадира (жашыл) деп, Шибуд-далаалат (жамандык өтмөгү) деген жерди Шибул-худа (хидаят өтмөгү) деп өзгөрткөн. Бануз-зунйа (зина уулдары) деген уруунун атын Банур-ришд (Никенин негизинде төрөлгөндөр) деген ат менен, Бану Мугвийа деген аталышты да Бану Ришда деп өзгөркөн.” (Абу Давуд, Адаб, 62/4956).

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жана сахабаларынын эң маани берген иши Курани Каримди үйрөнүү жана башкаларга үйрөтүү,

аны түшүнүү жана башкаларга түшүндүрүү эле. Эң чоң арзуу-тилеги Курани Каримди кайра-кайра окуу жана кайра-кайра угуу эле.

## КЫЗЫГУУНУ АРТТЫРУУ

Мугалим жана тарбиячынын эң негизги милдеттеринин бири – дайыма окуучу менен алек болуу. Ошол эле учурда алар өздөрүнүн кылган ишине, айткан сөзүнө окуучулардын кызыгуусун арттыра билиши керек.

Анүчүн кудум ар түрдүү жыпар жыттуу гүлдөргө конуп бал топтогон аары сыяктуу мугалим да Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* хадистеринен, үлгүлүү кишилердин жашоосунан мисалдарды алып, аларды жашоо менен жуурулуштуруп окуучуларына айтып бериши керек.

Мугалим окуучусун кара курсактын кайгысы жана напсинин каалоолору менен гана алек болуудан куткарып, аларды эл-жердин камын ойлогон адам кылып тарбиялаш керек. Аларга теориялык маалыматтарды берүү менен гана чектелип калбастан руханий жан дүйнө, сыр жана хикматтарга болгон кызыгуусун да арттыруу керек.

Кызыгууну арттыруунун айрым эреже-ыкмалары бар. Эгер тарбиячы мына ушуларды жакшы өздөштүрсө тарбия берүү дагы да жеңил, дагы да натыйжалуу болот.

## ТАЖАТЫП АЛБОО

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* тарбия берүүдө адамарды тажатып албоого

өзгөчө көңүл бурган. Ал сахабаларын динди үйрөтүү үчүн жөнөтөрдө:

"Жеңилдеткиле, оорлоштурбагыла! Сүйүнчүлөгүлө, тажатып албагыла!" - деп айтат эле (Бухари, Илим, 11). Буга кош көңүл мамиле кылган сахабаларды эскертип турган:

Күндөрдүн биринде бир киши Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* келип:

*Азирети Анастын (радиаллаху анху) айтуусуна караганда "Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам), мухажир жана ансарларга намаз үйрөтүү үчүн алардан, Өзүнүн артында туруп намаз окуусун талап кылчу."*
(Ибн Маажа, Салат, 44)

– Баланча киши имамдыкка чыккан учурда намазды аябай узун окуйт. Ошондуктан мен кээде багымдат намазына келе албай жатам, - дейт.

Муну уккан Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* өтө ачууланды. Ал ушул күнгө чейин мынчалык катуу ачууланган эмес эле. Мындай деди:

– *Туугандар! Араңарда адамдарды тажаткан кишилер бар экен! Кимде-ким имамдыкка чыга турган болсо намазды кыска окусун. Себеби жамаатта улгайгандар, балалуулар жана (зарыл) иши барлар болушу мүмкүн"* (Бухари, Илим, 28).

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* адамдардын намаз окугандан тажап калуусунан коркуп турат эле. Намазды узун окуткан Азирети Муазга *(радиаллаху анху)*:

*"Муаз! Эмне, сен бузукусуңбу? Намазда "Вашшамс", "Вад-духаа", "Вал-лайли изаа йагшаа", "Саббихисма раббикал-алаа" сүрөлөрүн оку!"* -

деп насаат айткан. (Муслим, Салат, 178; Бухари, Азан, 60, 63, 66).

Намазды узун окуп көп сооп табам деген киши нафил намаздарды узун окуса болот.

Мугалим окуучусунун кызыгуусу бар же жок экендигин анын жүзүнөн билүүсү шарт. Окуучуну тажата турган орунсуз кайталоолордон алыс болуу керек.

Коңгуроо чалганда сабака кирип, кайра чалганда дароо сабактан чыгуусу абзел.

*Тарбиячы мүмкүнчүлүктөрдү күтүп отура бербейт. Тескерисинче мүмкүнчүлүк жаратып, кызмат кылуунун аракетинде болот.*

Эгер мугалим танаписке коңгуроо болгондон кийин деле сабагын уланта берсе, анда жөн гана дубалдарга сүйлөгөн болот. Себеби адамдын мээсинин кабыл алуу чеги 45 мүнөт.

Окуучулар да сабака кирип жаткан учурда 45 мүнөткө гана шартталып кирет. 45 мүнөт өткөндөн кийин мээдеги кабыл алуу токтойт. Байланыш үзүлөт.

Азан айтылып бүтсө да үгүт насаатын токтотпой уланта берген молдокелердин абалы да мына ушундай. Алар пайда берүүнүн ордуна тескерисинче жамаатты тажатып алуусу мүмкүн.

Бирок атайын чогулган өзгөчө бир жамаат болуп, талкуу менен кызыктуу уланып жаткан болсо анда аны улантса болот. Абдуллах бин Амр бин Аас *(радиаллаху анху)* мындай деген:

"Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* кээде Исраил урпактары тууралуу окуялардан таң атканга чейин айтып берчү. Сөзүн

багымдат намазы окулардан алдын токтотчу.” (Абу Давуд, Илим, 11/3663).

## ОРТО ЖОЛ

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи васаллам)* эң үлгүлүү инсан. Ал бардык кыймыл-аракеттердин өлчөмүн көрсөткөн. Андан аша чабууга аракет кылуу да туура эмес.

Аятта мындайча баяндалган:

**“Эй, ыймандуулар! Алладан жана Анын элчисинен алдыга умтулуп кетпегиле! Алладан корккула! Чындыгында Алла-Угуучу, Билүүчү.”** (Хужурат, 1).

Мугалим жөндөмдүү, ийгиликтүү деп эсептеген кээ бир окуучуларга көп нерсе үйрөтүү максатында Азирети Пайгамбардын сүннөтүнө туура келбегендей тездикте жана таризде маалымат бере турган болсо, анда окуучуларга зыяны тийип калышы мүмкүн.

*Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) он үч жыл баш оту менен инсандарга динди жеткирүүгө аракет кылды. “Өздөрү келсин мен түшүндүрүп берейин” деген жок. Таиф шаарына барып таш бараңга кабылды. Кайтып келатып бир кулга жолугуп калды да, дароо ага динди түшүндүргөнгө аракет кылды. Динди жеткирүү үчүн пайда болгон эч бир мүмкүнчүлүктү качырган жок.*

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи васаллам)* өзүнүн суннөтүнөн ашыкча кыймыл жасаганга аракет кылган кээ бир сахабаларга эскертүү берип, аларга өздөрүнүн чегин билдирген.

Кандайдыр бир таасирлердин негизинде өтө тез башталып, кыска убакыт өткөндөн кийин кайра токтоп калган иштерге караганда, акырын болсо да дайыма болуп турган иштер пайдалуураак болот.

## ДАЙЫМА УЛАНТЫП ТУРУУ

Диний тарбияда негизги маселе – кыймыл-аракеттерди адатка айландыруу. Кээде таң атканга чейин тахажжуд намазын окуп, башка күндөрү такыр окубай койгондон көрө аз-аздан болсо да ар түнү окуп жүрүү дагы да пайдалуу.

Хадисте мындайча баяндалган:

*"Парз болбогон амалдарды күчүңөр жеткенчелик аткаргыла. Себеби амалдардын эң жакшысы – аз болсо да дайыма уланып турганы."* (Ибн Маажа, Зухд, 28).

Таалим-тарбия берүүдө окуучуларга келечек жашоосун, адамгерчилигин, мүнөзүн калыптандыра турган жакшы адат жана амалдарды үйрөтүү керек.

*Ислам туура эмес нерселерди жоюп, акыйкатты алып келүүгө басым жасайт.*

## ҮЙРӨТҮҮ УБАКТЫСЫН ТУУРА ТАНДОО

Мугалим көрөгөч болуп, окуучусунун кайсы убактарда берилген маалыматты оңой түшүнө тургандыгын, кайсы маалда жакшы жаттай тургандыгын сезе билип, ошого жараша ага шарт түзгөнгө аракет кылат.

Тарбия берүүнү чын жүрөктөн берилип, эргүү менен ишке ашыруу керек. Мына ошондо гана

ийгиликке жетүүгө болот. Мугалим өзү класста, ою башка жерде болсо, андан ийгилик күтүүгө болбойт.

Абдуллах бин Масуд *(радиаллаху анху)* бейшемби күндөрү инсандарга насаат айтып, баян кылчу. Бир жолкусунда жанына бир киши келип:

– Абу Абдуррахман! Бизге күнүгө насаат айтып, баян кылып турсаң жакшы болоор эле, - дейт. Ибн Масуд *(радиаллаху анху)* мындай деп жооп берген:

– Силерди зериктирип, тажатып албайын деп күнүгө насаат айтып, баян кылбай жүрөм. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* да биз зеригип, тажап калбайлы деп аны уккубуз келген күндөрү баян кылат эле." (Бухари, Илим, 11-12).

## ДАЙЫМА ЭЛЕ БИР КАЛЫПТАГЫ СӨЗДӨРДҮ КАЙТАЛАБОО

Адамдын акыл-эси кайра кайра кайталанган бир калыптагы сөздөрдөн убакыттын өтүшү менен тажайт. Ошондуктан таалим-тарбия берүүдө мына ушуга өзгөчө көңүл буруу керек.

*Абу Али ад-Даххак:*
*"Билип туруп акыйкатты айтпаган киши тилсиз шайтан сыяктуу."*

Ибн Аббас окуучуларына бир аз хадис окуткандан кийин:

– Көңүлүңөрдү көтөргүлө! Анүчүн тамашалашкыла, ыр окугула. Себеби, дене сыяктуу эле адамдын руху да чарчайт, чаалыгат, - деп аларга Арабдардын түрдүү уламыш, жомокторунан айтып берчү. Анан кайра сабакты улантчу. Окуучулардын чарчап баштаганын байкап калса кайрадан уламыш, жомоктордон айтып берчү.

Зарылчылыкка жараша бул нерсени бир сабакта бир нече жолу кайталачу. (Каттаани, II, 237).

Сабак учурунда аңгеме, анекдот, ыр саптары, тамсилдер, тамашалар, эскерүүлөр жана тажрыйбалар жөнүндө сөз кылуу сабактын сапатын арттырып, окуучуларды зериктирбей кармап туруу үчүн өтө пайдалуу курал.

## КЫЗЫКТЫРУУ

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* уккандардын көңүлүн өзүнө буруу үчүн алгач маселенин маңызын айтып өтүп, андан кийин гана аны кеңири түшүндүрүп берчү.

Мындай ыкма маселенин же болбосо сабактын акыл-эсте дагы жакшы сакталышын камсыздайт.

Мугалим бул ыкма аркылуу окуучуну суроо сураганга түртөт. Окуучу суроо аркылуу берилген маалыматтарды толук түшүнүп, сабак анда жакшы таасир калтырат.

*Ислам – тавхид дини. Тавхид Алла Тааланын жалгыз экенин, шериги жок экенин билдирет.*

Күндөрдүн биринде Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жанындан бир жаназаны алып өтүп баратышкан эле. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* аны көрүп;

– Бул киши өзү да жыргалга жетти, башкаларды да жыргатты, - деп айтат.

Аны уккан сахабалар таң калышып Азирети Пайгамбардан *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– Оо, Алланын элчиси! Бул сөзүңүздү кандай түшүнсөк болот? - деп сурашат.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* мындай деп жооп берет:

– *Момун мусулман дүйнөдөгү чарчоо, кыйынчылык жана машакаттардан кутулуп, Алланын ырайымына ээ болуп жыргалга бөлөнөт. Күнөөкөр кишиден эл-жер, бак-дарактар жана жан-жаныбарлар кутулуп жыргалга бөлөнүшөт.”* (Муслим, Жанааиз, 61).

## СУРОО-ЖООП

Сабактын башынан аягына чейин мугалим суйлөп, окуучулар жөн гана угуп отурса же мугалим баштан аяк жаздырып, окуучулар анын айтканын жазуу менен гана алек болсо, анда мындай сабактардан жакшы натыйжаны күтүү кыйын. Ошондуктан мугалим кез-кезде окуучуларга суроо таштап, тема боюнча алардын да пикирин угушу керек. Мына ошентип окуучунун жан дүйнөсү, ою жана акыл-эси да сабакка катышат. Болбосо кечке эле угуп же жазып отурган окуучулардын өзү сабакта болгону менен ою башка жакка кетип калышы ыктымал.

*“Эгерде асмандар менен жерде Алладан башка кудайлар болсо, анда (алар) бузулуп кетээр эле. Арштын ээси болгон Алла алардын сыпаттаган нерселеринен аруу.”*
(Анбия, 22)

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жанында тургандарга суроо узатып, алардын көңүлүн өзүнө бурат эле. Ал *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бир күнү жаныгдагыларга мындай суроо узатты:

– Кимдердин тозоктон алыс боло тургандыгын айтайынбы?

Баары кызыгып, ага кулак төшөп, жан дили менен тыңшап калышты. Баарынын көңүлүн өзүнө бурган Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– Алар ак көңүл, жумшак мүнөз, ырайымдуу жана адамгерчиликтүү кишилер" деди. (Ахмад, I, 415).

## ОЙ ЖҮГҮРТҮҮ

Татыктуу таалим-тарбия берем деген мугалим китептердеги маалыматтарды окуучуларга жөн гана өткөрүп берүү менен чектелбестен, алардын ой жүгүртүүсүнө түрткү болуп, муну менен алардын акыл-эсин өөрчүтүп, үлгү алуу жөндөмүн өстүрүүгө аракет кылышы керек. Мындай сабактар класста өтүлгөн боюнча эле токтоп калбастан андан кийин да талкууланып, улана турган сабакка айланат.

Дүйнөнүн убактылуу экендигин, анын Алла Таала үчүн баркы жок экенин айтып коюу оңой. Бирок төмөндөгү мисалда бул дүйнөнүн канчалык маанисиз экендиги объективдүү мисалдар менен түшүндүрүлгөн:

*"Кимде ким намазды таштай турган болсо, каапырдыка карай жол алат"*
(Тирмизи, Ыйман, 9/2621)

Бир күнү Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* базар тарапка жолу түшүп калат.

Жанында сахабалары да бар болчу. Жолдо баратып четте жаткан чунак улактын өлүгүн көрүп калат. Анын кулагынан кармап:

– *Ким бул өлүк улакты бир дирхамга сатып алат?* - дейт. Сахабалар:

– Андан арзанга да сатып албайбыз бул улакты. Сатып алып эмне кылмак элек? – деп жооп беришти. Ошондо Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– *Бекер болсо алат белеңер?* - деп сурайт. Алар:

– Аллага касам ичип айтабыз, бул улак тирүү болгон күндө да кулагы чунак экен, кемчилиги бар. Өлүгүн эмне кылмак элек? - деп жооп беришти. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* болсо:

– *Аллага касам ичим айтамын! Алла Таала үчүн бул дүйнө байлыгынын баркы ушул өлүк улактан да төмөн"* - деп айтат. (Муслим, Зухд, 2).

Акыл калчап, ой жүгүртө турган болсок, бул убактылуу жашоодогу бардык нерсе ушул өлгөн улак сыяктуу чирип, жок болуп кетерин оңой эле түшүнө алабыз.

Алла Таала Курани Каримде:

"إقْرأْ – Оку!" деп буйрук кылган.

Бирок бул жалпылап айтылган буйрук.

Ааламды оку! Жаратылышты оку! Инсанды оку! Куранды оку! Булардын ар биринин өзүнчө хикматы, өзгөчөлүгү бар.

*"Ислам growth динде адамдын акылына (аклу салим) жана логикага карама-каршы эч кандай маалымат жок. Эгерде окуучунун ою эки анжы болуп, ара жолдо кала турган болсо, мындай учурда мугалим кайра эле акылдын жардамы менен түзөтөт, туура жолго салат."*

Тарбиячы окуучусунун кызыгуусун арттыруу аркылуу аны бул ааламдын чексиз кереметтерине таңдануусун жана суктануусун арттыра алат.

## БАГЫТ БЕРҮҮ

Тарбиячы, окутуучу, мугалим... Алар келечектин улуу инсандарын тарбиялоочу киши. Ошондуктан балдарга багыт берип, күч-кубат болуп, аларды дайыма колдоп туруу керек. Жөн гана куру убадаларды берип, супсак насаатарды айта бербестен, келечекке болгон үмүт отун жандыра тургандай мамиле жасоо керек.

Келечек жөнүндө баарлашуу мугалим менен окуучунун байланышын бекемдейт. Себеби ар бир адам келечек жөнүндө ойлонот. Айрыкча өзүнүн келечеги жөнүндө сөз кылына турган болсо, анда эч качан көңүлкош карай албайт.

Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) Алла Таала тарабынан берилген маалыматтардын негизинде инсандарга келечек тууралуу кээ бир маалымат жана багыттарды берген.

Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) бир хадисинде мындай деген:

*“Келечекте силерге Алланын Тааланын жардамы келет. Көптөгөн олжолорго ээ болосуңар жана бир канча аймактарга ээлик кыласыңар. Араңардан кимиңер ушундай учурга жете турган болсо, Алладан корксун жана жакшылыка чакырып, жамандыктан кайтарсын...”* (Тирмизи, Фитан, 70/2257).

*Бардык макулуктар инсан үчүн жаратылган. Ошондуктан инсан бардык макулуктарга, тоо-ташка, өсүмдүктөргө, жан-жаныбарларга жана бөлөк инсандарга жакшы мамиле кылууну мойнундагы милдет деп билүүсү керек.*

## 7. НАСААТ АЙТУУ

Алла Таала Кураны Каримде Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* мындай деп буйрук кылган:

**“Сен эскерткин. Анткени эскертүү ыймандууларга пайдалуу”** (Заарият, 55).

Диний тарбиянын маңызын насаат айтуу түзөт. Насаат айтуу – жанындагы кишиге жакшы, жылуу жана таасирдүү сөздөрдү айтып анын жүрөгүн ойготуу, келечекке карай багыт берүү.

Насаат деген түпкүрүндө жанындагы кишиге жакшылык каалоо деген маани жатат. Эгер адам текебер, өжөр эмес болсо, анда башка бирөөнүн анын пайдасы үчүн айткан сын пикирлерин угуп, туура кабыл алат.

Наасат айткан кишинин жүрөгүнөн чыгып, угуп жаткан кишинин да жүрөгүнө жетсе, мына ошондо максатка ылайык болот. Насаат жүрөктөн эмес ооздон гана чыккан болсо, анда угуп жаткан кишинин да жүрөгүнө эмес кулагына чейин эле барат.

## 8. ТАРГИБ ЖАНА ТАРХИБ

Куранда да айтылып өткөндөй, Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* эки түрдүү сыпат берилген.

*“Пайгамбар силерге эмне алып келген болсо, аны алгыла, ал эмнеден тыйган болсо, андан тыйылгыла. Алладан корккула. Албетте Алла жазалоодо катаал!”*
(Хашр, 7)

وَ مَا اَرْسَلْنَاكَ اِلَّا كافَّةً لِلنَّاسِ بَشيرًا وَ نَذيرًا

**“Биз сени бардык адамдарга кубанычты сүйүнчүлөөчү жана эскертүүчү кылып жөнөттүк. Бирок адамдардын көпчүлүгү муну билишпейт.”** (Саба, 28).

1) بَشير: Сүйүнчүлөөчү. Момун мусулмандарды, такыба кишилерди бейиш жана Алла Тааланын башка сыйлыктары менен сүйүнчүлөгөн киши.

2) نَذير: Эскертүүчү. Аллага ишенбеген жана күнөөкөр инсандарга тозок жана Алла Тааланын азаптарын эскертүүчү киши.

Ар бир адамдын корккон жана арзуу кылган нерселери бар. Курайш сүрөсүндө да баяндалгандай инсан дайыма коопсуз болууну жана каалоо-тилектеринин ишке ашуусун эңсейт. Кыска жана бат эле өтүп кете турган бул дүйнөдө ар кандай коркунучтан узак болуп, каалоо-тилектерин орундатканга аракет жасайт. Бирок бир кадам алдында аны коркунучтуу кыямат күнү жана түбөлүктүү акырет жашоосу күтүп турганын баамдай бербейт.

Ошондуктан тарбия берүүдө адамдын бул дүйнөдөгү иштерине жараша түбөлүктүү акырет жашоосунда бериле турган сооп-сыйлыктар менен сүйүнчүлөө жана ар кандай кыйынчылыктарды эскертүү да өтө маанилүү.

Бул нерсени Курани Каримде да көрүүгө болот. Алла Таала пенделерине өзүн мындайча тааныткан:

**“Пенделериме кабарла! Мен акыйкатта Кечиримдүү, Мээримдүүмүн. Албетте Менин азабым – ал оорутуучу азап.”** (ал-Хижр, 49-50)

*Абдуллах бин Умар (радиаллаху анху) мындай деген: Бир күнү Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) менин мүрүмдөн кармап туруп мындай деди: “Өзүңдү бул дүйнөдө бир жолоочу сыяктуу көрүп, кабырга баруучулардан экендигиңди унутпа!”*

(Бухари, Рикак, 3)

Жакшылыкка үндөө, сүйүнчүлөө жана эскертүү адамды жакшылыкка багыттап, жамандыктан алыстатууда өтө таасирдүү ыкма экени бышык. Ошондуктан инсанды руханий жан дүйнөсү менен чогуу жараткан Алла Таала Кураны Каримде жана Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* өзүнүн хадистеринде таргиб жана тархиб сөздөрүн дайыма бирге колдонгон.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* да айланасындагы кишилерди кээде сүйүнчүлөп, кээде коркутуп турган. Себеби жалаң эле коркутуп туруу кишини тажатып, динден суутуп салат. Ал эми дайым эле сүйүнчүлөй берүү кишини жалкоо кылып коёт. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* эң биринчи таблиг кылып баштаганда;

*“Силерди “Лаа илааха иллаллаху вахдаху лаа шариика лах” деп шахадат келмесин айтууга чакырамын. Мен да Анын пендеси жана элчисимин! Эгер бул шахадат келмесин айтып, кабыл ала турган болсоңор бейишке кирүүңөргө кепилдик беремин.”* (Балазури, I, 119-120).

*“Араңарда мен айткан нерсени кабыл алып, бул маселеде мага жардам берип, мени менен бир тууган болуп, бейишке кирүүнү каалагандар барбы?”* деп инсандарды сүйүнчүлөгөн. (Ибн Сад, I, 187).

*“Силерге тозоктон алыс боло тургандарды айтып берейинби? Алар ак көңүл, жумшак мүнөз, ырайымдуу жана адамгерчиликтүү кишилер”*

(Ахмад, I, 415)

Ошондой эле динге эми гана чакырып баштаган мезгилдерде Хашим уулдарына мындай деген:

*"Эгер кыямат күнү менин жаныма жакшы амалдарыңар менен эмес, дүйнөлүк мал-мүлкүңөрдүн жоопкерчилигин мойнуңарга жүктөп келе турган болсоңор, анда мен силерден жүз үйүрөмүн. Силер болсо мага карап "Эй, Мухаммед!" дейсиңер. Мен болсо, мындай кыламын."*

Алланын Элчиси "мындай кыламын" деген учурда жүзүн алардан башка тарапка буруп көрсөттү. Муну эки жолу кайталады. (Ибн Исхак, III, 128; Йакууби, II, 27).

Абу Саид ал-Худри *(радиаллаху анху)* мындай деди: Расулуллах *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

*"Кыямат күнү өлүм чаар кочкор түспөлүндө алып келинип, бейиш менен тозоктун ортосуна коюлат. Андан кийин:*

*–Эй, бейишке киргендер! Муну тааныйсыңарбы? - деп суралат. Алар да моюндарын созуп карашат да:*

*– Ооба, бул өлүм, - деп айтышат. Андан кийин:*

*–Эй, тозоко кирүүчүлөр! Муну тааныйсыңарбы? - деп суралат. Алар да моюндарын созуп карашат да:*

*– Ооба, бул өлүм" дешет. Андан кийин кочкор союлат да:*

*– Эй, бейишке кирүүчүлөр! Мындан кийин өлүм жок. Эми түбөлүк жашайсыңар, - деп айтылат"* деп айтты.

Андан кийин Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

Дин, сүйүү жана ыхыластуулук менен өкүм сүрөт. Ал эми сүйүүнүнү кармап турган нерсе жакындык жана өз ара мамиле болот.

**“Ошондуктан азыр кайдыгер болуп, ишенбегендерге бардыгы чечиле турган, катуу өкүнүч боло турган күн тууралуу айтып эскерт”** (Марийам, 39) деген аятты окуду.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* адашуучуларды көрсөтүү үчүн бул дүйнөнү жашоого ишарат кылды. (Муслим, Жаннат, 40).

Адамдын ичиндеги коркуу жана үмүт кылуу сезимдерин ойготкон мындай метод туура колдонула турган болсо, чыныгы жашоонун акырет жашоосу экендиги инсандын жүрөгүнө сиңип баштайт.

## ЖАМАН, КҮНӨӨ ИШТЕРДЕН ЖҮЗ ҮЙҮРТҮҮ

Күнөөдепэсептелгенжамаништерденалыстатуу, мындай иштерге алып бара турган нерселерден да жүз үйүрүү керек экендигин эскертүү керек.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

*“Мас кылуучу нерселердин баары тең арам. Алла Таала мас кылуучу ичимдиктерди ичкен кишиге “Тийнатул-хабаал” деген ичимдик ичире турганын убада кылган,”* - деп айтты. Ал жерде тургандар:

– Эй, Алланын элчиси, “Тийнатул-хабаал” деген эмне? - деп сураштты.

*Абул Аалия мындай деди:*
*“Биз, сабак (хадис) алуу үчүн кайсы бир кишиге бара турган болсок, эң башта анын окуган намазына карайт элек. Эгер ал киши намазын сонун окуй турган болсо “Намазын жакшы окуган киши башка иштерин да жакшы аткарат” деп ага окуучу болот элек.”*
(Даарими, Мукаддима, 38/429)

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– *Тозокулардын тери же болбосо тозокулардын кан жана ириңдери, - деп айткан.* (Муслим, Ашриба, 72; бу Давуд, Ашриба, 5).

## 9. СИСТЕМАЛУУ ТАРБИЯ БЕРҮҮ

Тарбия белгилүү бир системанын жана дисциплинанын негизинде жүргүзүлүшү керек. Белгилүү бир системанын негизинде жүргүзүлүүсү анын канчалык маанилүү экенин да көрсөтүп турат.

Мисал катары жамаат менен намаз окулган учурунда саптардын түз болуусуна өтө маани берилгендигин айтсак болот.

Азирети Пайгамбарды *(саллаллаху алейхи ва саллам)* өтө жакшы көргөн Бараа бин Аазиб (радиаллаху анху) деген сахаба жамаат менен намазга турганда саптардын түз болуусуна өтө көңүл бурган. Ошондой эле саптарды түздөөнүн артыкчылыктары тууралуу көп сөз кылган:

"Жамаат менен намазга турган учура Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) саптарды карап, эгер түз болбогон жерлер бар болсо көкүрөгүбүзгө же болбосо мүрүбүзгө колун коюп саптарды түздөп мындай дечү:

*"Саптарыңар ийри болбосун. Эгер ийри боло турган болсо, анда ал ийрилик жүрөгүңөргө да таасир этет"* (Ахмад, IV, 304).

Эгер тарбия берүүдө кандайдыр бир система жок болсо, анда ал натыйжа бербейт. Момун мусулман киши кандай иш болбосун аны эң жакшы түрдө аткарууга тийиш.

*"Биз сени бардык адамдарга кубанычты кабарлоочу жана эскертүүчү кылып жөнөттүк. Бирок адамдардын көпчүлүгү муну билишпейт."*
(Саба, 28)

Азирети Пайгамбардан *(саллаллаху алейхи ва саллам)* алган илимдерин бүткүл дүйнөгө таркаткан сахабалар да мына ушундай белгилүү бир системанын жана ыкманын негизинде иш жүргүзүшкөн.

Азирети Умардын *(радиаллаху анху)* доорунда Шамга жөнөтүлгөн Абу Дарда *(радиаллаху анху)* узак убакыт бою ошол жакта жашаган жана өтө таанымал болгон илим жамаатын түптөгөн. Анын 1600 дөн ашуун окуучусу болгон.

Окуучуларын он жамаатка бөлүп, ар бир жамаатка өзү тарбиялаган бир кишини мугалим кылып дайындап койгон. Өзү болсо аларды көзөмөлдөп турган. Башталгыч баскычтан өткөн окуучулар гана анын өзүнөн түзмө-түз сабак алуу мүмкүнчүлүгүнө ээ болушкан. Ошентип ийгиликтүү болгон окуучулар Абу Дардаа менен чогуу иштеп, өзүнөн кийинки даражадагы окуучуларга мугалим болуу мүмкүнчүлүгүнө ээ болушкан. (Захаби, Сийеру алаамун-нубелаа, II, 344-346).

Азирети Умар *(радиаллаху анху)* Йазид бин Абдуллахты *(радиаллаху анху)* борбордон алыс аймактарда жашаган көчмөн араптарга Куран үйрөтүү үчүн жөнөткөн. Ошол эле учурда алардын билим деңгээлин тактоо үчүн Абу Суфянды (радиаллаху анху) милдеттендирген. Азирети Умар (радиаллаху анху) ошол эле учурда Мадинадагы балдарга Курани Карим үйрөтүү үчүн үч сахабаны милдеттендирген. Алардын ар бирине 15 дирхамдан айлык берип, чоң-кичине дебестен бардык кишилердин жок дегенде бештен аят үйрөнүүсүн талап кылган. (Азамии, 127-бет).

Азирети Умардын атайын белгиленген кишилерди жөнөтүп илимий деңгээлди тактап, ошого жараша кадам таштоосу өтө көңүл бура турган маселе.

Динге үгүттөдөгү негизги маселе – адамдарды жакшы иштерди кылууга чакыруу.

Бул нерсе албетте системалуу тарбиянын жана Азирети Умардын *(радиаллаху анху)* көрөгөчтүгүн чагылдырып турат.

## НАТЫЙЖАНЫ КӨЗӨМӨЛДӨӨ

Тарбия берүүгө багытталган иш-аракеттердин натыйжаларын көзөмөлгө алуу да тарбия берүүдөгү системалуулуктун бир бөлүгү.

Берилген маалыматтар же болбосо жасалган иш аракеттер окуучуга таасир этип жатабы? Окуучунун жүрөгүнөн орун алдыбы? Бала намаз окууну адат кыла алдыбы? Жалгыз калган учурда да намазды таштабай окуйбу? Жыйынтыктап айтканда, материалдык жактан болсун, руханий жактан болсун системалуу тарбиянын негизинде көздөлгөн максат орундалдыбы?

Абул Кайс уруусунан бир жамаат зыяратка келген учурда Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* аларды ансарларга жөнөтүп, коноктоосун айтат. Ошол эле учурда аларга диний маалыматтарды үйрөтүп, намазда окула турган кээ бир кыска сүрөлөрдү жаттатууну кайра-кайра эскертет.

Жамаат эртеси эрте менен Азирети Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* келген учурда алардын абалын сурап, андан кийин ансарлардын коноктоосунан ыраазы болуп-болбогондугун сурайт. Алар да ыраазы болгондугун айтышат.

Андан кийин Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* коноктордун динди дагы да жакшыраак үйрөнүүсү үчүн ар бир сахабанын

үйүнө бир-эки кишиден кылып таратат. Ошентип бул ыкма өтө жакшы натыйжа берет.

*Азрети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) жанына келип ар түрдүү суроо сураган сахабага карап, аягында "Жакшы иштерди аткаруу сен үчүн дайыма жакшы натыйжа берет" деп жооп берген.*
(Абу Давуд, Буйу, 60/3476)

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* сахабалардын Абдул Кайс уулдарына Куран үйрөтүү үчүн жасаган аракеттерин көрүп аябай кубанган. Алардын кылган ишине ыраазы болуп, Өзү ар биринин үйүнө барып Абдул Кайс уулдарынын жаттаган сүрө жана дубаларын бир-бирден текшерип чыккан. Ошондой эле Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* өзүнүн жакындарынын (ахлу байт) тахажжуд намаздарына чейин текшерип, көзөмөлдөп турган. Аларды дайыма акырет бактылуулугуна үндөп турган.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* кээ бир түндөрү Азирети Али *(радиаллаху анху)* менен Азирети Фатиманын *(разиаллаху анха)* эшигин каккылап:

*"Намаз окубайсыңарбы?"* - деп ойготчу. (Бухари, Иахажжуд, 5).

Оо, Жараткан Кудай!..

Бизге Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* тарбиясынан үлгү алууну насип кыл жана бизди ага татыктуу үммөт кыл! Балдарыбызды жана окуучуларыбызды да

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* көрсөтүп кеткен ыкма-усулдар менен тарбиялоо мүмкүнчүлүгүн ыроолой көр!

Оомийн!

*"Эй, ыймандуулар! Алладан жана Анын элчисинен алдыга умтулуп кетпегиле! Алладан корккула! Чындыгында Алла Угуучу, Билүүчү."*

(Хужурат, 1)